BISMILLAH AL-RAHMAN AL-RAHIIM

# ENNYANJULA:

Mazima amatendo amalungi gonna ga Allah, tumutendereza, netumusaba okutuyamba n'okutusonyiwa era tumusaba atukingirize obubi bw'emyoyo gyaffe n'okukola emirimu ejitamusanyusa. Omuntu oyo Allah gw'aba alunngamizza tewali asobola kumubuza, n'oyo gw'abeera abuzizza teriiyo asobola kumulunngamya. Nkakasa nti tewali kisinzibwa kubutuufu wabula Allah yekka. Talinaayo kimwegattako, era njulira mumwoyo gwange nenjatula n'olulimi nti mazima Muhammad muddu wa Allah era mubakawe –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe olussa oluyitirivu.

Ebyo nga biwedde, olina okukimanya nti mazima Allah yatuma ababakabe eri ebitonde byonna, kulw'ensomga nti abantu baleme kumwekwasa nansonga yonna oluvannyuma lw'okubeera nti abatumidde ababaka (nebabannyonnyola byonna by'ayagala, kw'agenda okusinziira abasasule empeera ennungi oba ababonereze). Allah yassa ebitabo nga kulunngamya na kusaasira era nga kitangaala nakuwonya okuva gy'ali. Ababaka abaakulembera mumirembe egyayita gyonna, baatumibwanga kugenda eri Bantu baabwe bokka (tebaatumibwa nga eri Bantu bonna), era nebalagirwa bennyini bekuumire ebitabo byabwe, nekulw'ensonga eyo



ky'ova olaba nti amateeka agaabaweebwa gennyini gaabula negakyusibwa negawaanyisibwamu amalala agatali ago agaava ewakatonda; kubanga gassibwa kulwa Bantu abagere, mubiseera ebigereke nga bitono.

Oluvannyuma Allah yalonda Nabbiwe Muhammad - Allah asse kuye ebyengera n'emirembe – n'amufuula okubeera ow'enkomerero wa Banabbi n'abatume bonna, (nga tagenda kutuma Nnabbi oba Omubaka yenna luvannyuma lwe) Allah atutegeeza mukitabokye eky'ekitiibwa nti:

{ما كان محمد أبا أحد من رجالكم ولكن رسول الله وخاتم النبيين} الأحزاب/40.

{Tabeeranga Muhammad kitaawe w'omu mubasajja mumwe wabula ye mubaka wa Katonda (Allah) era ye wenkomerero muba Nnabbi bonna} 33:40.

Bweyamutongola bwatyo, yamugulumiza n'okumuwa ekitabo ekisinga ebitabo byonna obulungi, nga nakyo ye Qur'an ey'ekitiibwa. Allah –eyagulumira ennyo- neyeyimirira okukuuma ekitabo ekyo ye kennyini (kisigale nga bwekyassibwa emirembe gyonna nga tekikyusiddwamu wadde ennyukuta) era obuvunaanyizibwa bw'okukikuuma teyabulekera bitondebye (nga ebitabo ebyakulembera bwebyaali) Allah



atutegeeza bwati:-



{إنّا نحن نزّلنا الذّكر وإنّا له لحافظون} سورة الحجر/9 .

{Mazima ffe twassa Qur'an era mazima ffe tugenda okujikuuma} 15:9.

N'amateeka geyawa Nnabbi Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe – agali mukitabo ekyo,nago n'agafuula nga gakusigalawo nga gegakola era gegalamula okutuusa olunaku lw'enkomerero lw'eruribaawo. Era Allah yannyonnyola nti ekyamulesaawo amateeka ago gabeerewo lubbeerera, kwe kwagala abantu bagakkirize era bakoowoole nebannaabwe nabo babeere nga bagakkiriza, era bagumire obuzibu bwonna mukugatuukiriza. Ky'ova olaba nti entegeka ya Nnabbi Muhammad –Allah asse ebyengera kuye n'emirembe - yonna, n'entegeka y'abagoberezibe yonna oluvannyumalwe, kwali kukoowoola bannaabwe bakkirize okukolera kumateeka ga Katonda ago agali mukitabo ekyo Qur'an, Allah nga bw'atutegeeza nti:

{قل هذه سبيلي أدعوا إلى اللّه على بصيرة أنا ومن اتبعني ، وسبحان اللّه وما أنا من المشركين} سورة يوسف/108.

{Gamba nti lino ly'ekubo lyange nkowoola (abantu bajje) eri okukkiriza Katonda nga nsinziira kukumanya (okukakafu) nze nabuli yenna angoberedde, Allah



(Katonda) –ayawukanyizibwe nnyo kubiriwo- siri nze wamw'abo abagatta Katonda n'ebintu ebirala (Mushrik)} 12:108.

Era Allah yalagira Nnabbi Muhammadi –S.A.W- okubeera omugumiikiriza ku byonna ebikosa ebinaamutukako nga ali mukkubo lya Katonda ery'okukoowoola abantu okubazza eri okukkiriza Katonda waabwe. Allah yagamba bwati:

{فاصبر كما صبر أولوا العزم من الرسل} سورة الأحقاف/35

{Gumiikiriza (gwe Muhammad) okufaanaganako nga ababaka (abaakusooka) bannannyini bumalirivu bwebaagumiikiriza} 46:35.

Nate Allah ow'ekitiibwa yayongera n'agamba nti:

{يا أيها الذين آمنوا اصبروا وصابروا ورابطوا واتقوا اللّه لعلكم تفلحون} سورة آل عمران/020.

{Abange mmwe abakkiriza: mugumiikirize era mugumiikirizise (Emyoyo gyammwe obutakola byagaanibwa) era munywere, era mutye Allah mulyooke mulokoke} 3:200.

Ne kulw'okugoberera entegeka y'Omutonzi eno eyekitiibwa, kwensinzidde nempandiika ekitabo kino nga nkowoola abantu bonna bajje eri okukkiriza Allah Katonda omu yekka. Era mukukiwandiika neyambisizza

nnyo obujulizi okuva mukitabokye eky’ekitiibwa [Kur’an] n’okulunngamizibwa okuva munkola y’omubakawe n’ebigambobye - Allah Asse kuye ebyengera n’emirembe - era mukyo njogedde n’ennyinnyonyola mubufunze ku bintu bino:-
Okutondebwa kw’ensi n’Eggulu, Okutondebwa kw’Omuntu n’ekitiibwa Allah kyeyamuwa, Okutumibwa kw’ababaka eri abantu, Embeera y’amadiini agaakulembera, n’Oluvannyuma nnyanjudde Obusiraamu : amakulu gaabwo n’empagi Zaabwo kwe buyimirira .
 kale omuntu ayagala okulunngama obujulizi buubuno mumaasogo bwesomere gwe wennyini ofune ekituufu, n’omuntu ayagala okuwona mmaze okumumulisiza ekkubo ly’okuwona, n’oyo ayagala okukwaata obuwufu bwa Bannabbi n’abatume n’abantu abalongoofu ekkubo lyabwe lyebaakwaata balyooke Allah abasiime liilino linnyonyoddwa, wabula oyo abeera agaanye okubagoberera abeera yeggwagwazizza yekka n’akwata ekkubo ly’obubuze.
Mazima buli bonna abalina enzikiriza yabwe bakowoola abantu bajje eri okujikkiriza, era babeera beekakasa nti gebaliko gemazima amatuufu teri kirala,era babeera bakowoola abantu bagoberere omukulembeze w’enzikiriza yaabwe eyo n’okumugulumiza.
Wabula omusiraamu ye tayita Bantu kujja bagoberere ekkubolye kubanga ye talina kkubo lye kululwe, wabula



eddiiniye diini ya Allah Katondawe eyo Allah jeyeesimira ye kennyini era atutegeeza nti:

{إن الدين عند الله الإسلام} آل عمران/19 .

{Mazima Eddiini (Ebalwa) awali Allah (Katonda) bwe Busiraamu} 3:19.
Era omusiraamu tayita Bantu bajje bagulumize muntu munnaabwe, kubanga buli muntu muddiini ya Allah yenkanankana ne munnewe, wakati waabwe tewali njawulo yonna wabula enjawulo ebeera wakati waabwe basingagana mukutya Katonda waabwe, wabula omusiraamu akoowoola abantu bajje bakwaate ekkubo lya mukama waabwe Allah eggolokofu, eraabeera abayita bajje eri okukkiriza ababaka ba Allah era bagoberere amateeka ge ago geyassa ku wenkomerero w’abatume be Muhammad – Allah Asse kuye ebyengera n’emirembe - n’amulagira agatuuse eri abantu bonna.
Nekulw’ensonga eyo kyenvudde mpandiika ekitabo kino nga nkowoola abantu bonna bajje bayingire muddiini ya Allah (Katonda) entuufu, era eteriimu kubuusabuusa kwonna , eyo ye  yennyini gyeyeesiimira nagissa ku w’enkomerero mu batumebe, era nga nnunngamya buli yenna ayagala okulunngama eri okutegeera eddiini ey’amazima, era nga ndagirira oyo ayagala okwesiima. Era mbalayirira Allah omutonzi waffe fenna nti : omuntu yenna tagenda kufuna kwesiima okwannamaddala wabula

agenda kukufuna nga ali mudiini eno ey’amazima ey’obusiraamu era tagenda kumanya nti obutebenkevu webuli munsi muno okujjako oyo ayakkiriza Allah nti ali omu era nga yemulamuziwe, nate n’akkiriza Muhammad –Allah Asse kuye ebyengera n’emrembe - nga yemubaka Allah gweyamutumira n’akkiriza n’eddiini y’obusiraamu.

Mazima enkumi nankumi z’abantu abaalunngama nebayingira mubusiraamu –Okuva edda n’okutuusa olwaalero- baakakasa nti mazima tebafunangako ku bulamu obwannamaddala mubulamu buno wabula baabufuna luvannyuma lwakuyingira mu ddiini yabusiraamu, era nti tebakombangako kukwesiima okujjako baakufunira nga bali mukisikkirize kyabusiraamu ; n’ekulw’ensonga eyo ekulembedde, nekulw’okubeera nti buli muntu yenna anoonya kwesiima nabutebenkevu, era anyiikiira nnyo okunoonya amazima, kyenvudde ntegeka ekitabo kino, era nsaba Allah Omutonzi waffe akkirize ekitabo kino, era nsaba Allah Omutonzi waffe Akkirize omulimu gwange guno, kubanga ngukoze kululwe yekka nga nkowoola baddube bajje eri okukkiriza eddiiniye era mmusaba ateeke omulimu guno mukitabo kyange eky’emirimu jange emirungi ejinangasa kuno kunsi nekulunaku lw’enkomerero.

Era buli yenna ayagala okuvvunula ekitabo kino mululimi lwonna n’okukifulumya mmukkirizza, wabula alina



okukuuma obwesigwa obutakyusa bigendereddwa byakyo, era alina okumpeerezaako kkopi y’ekitabo ekyo kyavvunudde, akintuuseko nga yeyambisa endagiriro eyo ewandiikiddwa wano.

Nziramu nate okutenda Allah Omutonzi waffe oyo atenderezebwa ebiseera byonna, kuntandiikwa nekunkomerero, mulwaatu nemukyaama, kungulu nemunda, era atenderezebwa kuno kunsi nekulunaku lw’enkomerero, era alina amatendo agajjula amagulu omusaanvu n’ensi omusaanvu era agajjula mubuli kyeyayagala oluvannyuma lw’ebyo, era nsaba Allah asse ebyengera n’emirembe ku Nabbi waffe Muhammad nekubanne nakubuli yenna atambulira ku ntegekaye era n’akwaata ekkubolye okutuusa kulunaku lw’enkomerero olunaku lw’okusasulwa.

Nze Omuwandiisi
Dr. Muhammad Abdallah Swaleh Assahiim.
Riyadh 13/10/1420 H.
P.O. Box 1032
Riyadh 1342
Oba
P.O. Box 6249
Riyadh 11442
Kingdom of S. Arabia.

# EKKUBO LIRI LUDDAWA?

Buli muntu lw'akula n'afuna amagezi agategeera, ebibuuzo bingi biddingana mubirowoozo bye ebifanaganako nabino: ***navaawa? Lwaki najja? Era oluvannyuma lw'obulamu buno obuddo bwange buli luddawa? Ani yantonda n'atonda n'ebintu byonna ebinneetooloodde? Era ani afuga ebitonde ebyo byonna era akola mubyo nga bwaba ayagadde?***

Omuntu yeebuuza ebibuuzo bingi ebifaanagana ng'ebyo n'ebirala bingi.

Omuntu tasobola kwemalirira kumanya kwanukula bibuuzo ebyo wadde okugezaako okubyanukula; kubanga okwanukula ebibuuzo ebyo zimu kunsonga eziyingira muddiini, nekulw'ensonga eyo kyova olaba nti ebigambo bingi byayogerwa, enfumo nezifumwa, n'engero nezisongolwa, nga bigezaako okwanukula ebibuuzo ebyo naye nga kutawaana butawaanyi, ekyavaako omuntu okumuleka mukusamaalirira n'okuwankawanka anti nga tamanyidde ddala kyakukola. Omuntu tasobola kufuna kwanukula okuwonya era okumatiza kubibuuzo ebyo okugyako nga Allah omutonzi we amulunngamizza eri eddiini entuufu eyo esobola okumujjira n'ebigambo ebinnyonyofu ebyawula wakati w'amazima n'obulimba, kunsonga ezo n'endala; kubanga ensonga ezo zibalibwa mubintu ebyekwese ebitalabibwa, eddiini entuufu



yeyokka esobola okumubuulira amazima n'ekigambo ekituufu; kubanga yeyokka eyava ewa Allah Katonda waffe eyo jeyassa kubannabbi be n'ababaka be; n'olw'ekyo kikakafu kubuli mwaanaddaamu okunoonya eddiini ey'amazima ajiyige era ajikkirize alyoke aggweko obusamaalirivu, era aggwemu okubuusabuusa alyoke alungame eri ekkubo eggolokofu .

Mubigambo byange ebijja muganda wange nkukowoola ojje ogoberere ekkubo lya Allah Katonda waffe eggolokofu, era nkuleetedde obumu kubujulizi n'obubonero n'ensonga ezimatiza, kale byetegereze n'obwegendereza obumala.

# KATONDA W'ALI YEMULEZI ERA ALI OMU YEKKA MUBWA KATONDA BWE

Abantu bangi basinza bakatonda abaatondebwa obutondebwa era abakolerere, okugeza abamu basinza Miti, abamu Mayinja, abamu basinza bantu bannaabwe; nekulw'ensonga eyo Abayudaaya n'abagatta Katonda n'ebintu ebirala kyebaava babuuza Nabbi Muhammad - Allah Asse Kuyye Ebyengera n'emirembe - ababuulire ebitendo bya Allah Katonda wa'bwe (bamutegeere bave mukutawaana n'ebirala) era ababuulire Katonda oyo

yavaawa? Allah eyagulumira kwekussa essuula nnamba nga abannyonyola ebitendo bye, n’agamba nti:

{قل هو الله أحد ، الله الصمد ، لم يلد ولم يولد , ولم يكن له كفواً أحد} سورة الإخلاص/1-4

{Bagambe nti: ye Allah Ali Omu Yekka bwannamunigina – talina amufaanana mu bwennyini bwe oba ebitendo bye wadde mubikolwa bye - Allah –Katonda oyo- ye yeesigamirwa, tazaala era teyazaalibwa, era talina kimwenkana nakimu} 112:1-4.

Era Katonda kennyini yeyanjula eri abaddu be mukitabo kye eky’ekitiibwa n’agamba nti:

{إن ربكم الله الذي خلق السموات والأرض في ستة أيام ثم استوى على العرش يغشي الليل النهار يطلبه حثيثا والشمش والقمر والنجوم مسخرات بأمره ألا له الخلق والأمر تبارك الله رب العالمين} الأعراف/54 .

{Mazima Omulezi wammwe ye Allah oyo eyatonda eggulu n’ensi mubbanga lya nnaku mukaaga zokka n’oluvannyuma yatereera ku al-arush –Namulondo ye, abissa ekiro omusana negukirondoola mubwangu era enjuba n’omwezi n’emmunyeenye byagonzebwa byonna



kulw’ekiragiro kye, abange! Okutonda n’obufuzi bwonna bibye -yekka- yatukula Allah –Katonda waffe oyo- Omulezi w’ebitonde -byonna-} 7:54.

Nate Allah yayogera n’agamba nti:

{الله الذي رفع السموات بغير عمد ترونها ثم استوى على العرش وسخر الشمس والقمر كل يجري لأجل مسمى يدبر الأمر يفصل الآيات لعلكم بلقاء ربكم توقنون ، وهو الذي مد الأرض وجعل فيها راوسي وأنهارا ومن كل الثمرات جعل فيها زوجين اثنين يغشي الليل النهار إن في ذلك لآيات لقوم يتفكرون}........{الله يعلم ما تحمل كل أنثى وما تغيض الأرحام وما تزداد وكل شيء عنده بمقدار ، عالم الغيب والشهادة الكبير المتعال} الرعد/8-9.

{Mazima Allah –Katonda wammwe- y’oyo eyasitula eggulu –n’aliwanika mubbanga- nga talitaddeemu mpajji –wadde n’emu- nga bwemuliraba, n’oluvannyuma yatereera ku Al-arush –Namulondo ye, era yagonza enjuba n’omweezi buli kimu nekibeera nga kitambula ku lw’ebbanga eggere –lye yakigerera- y’alabirira ensonga -zonna, Annyonyola obubonero –



obulaga nti y’alina obuyinza era yemutonzi wabyonna -ob’olyaawo nemukakasa okusisinkana n’omulezi wammwe -oyo-. Era y’oyo eyayanjuluza ensi n’agitandaaza n’agiteekamu ensozi engulumivu n’emigga

- egikulukuta,n’assa mubuli kibala emitindo ebiri ebiri - ekisajja n’ekikazi- abissa ekiro omusana, mazima mw’ekyo mulimu obubonero - obulaga nti yemutonzi era omuyinza- eri ekibiina ekirowooza - nga kinoonya okumanya omutonzi wa’bwe… Era Allah -Katonda wammwe- amanyi buli kyonna ekikazi kyekiba kisitudde mulubuto -lwakyo- era -amanyi- nnabaana ky’akeendeeza kukiseera ky’olubuto n’ekyo ekyeyongeramu . Buli kintu kirina ekigero w’Ali -ekimanyiddwa- yemumanyi w’ebyekweese ebitalabika n’ebirabika, ow’ekitiibwa omugulumivu} 13: 2 - 3 , 8 - 9.

Era Allah ayongera n’annyonyola nti:

{قل من رب السموات والأرض ، قل اللهِ, قل أفاتخذتم من دونه أولياء لا يملكون لأنفسهم نفعاً ولا ضراً , قل هل يستوي الأعمى والبصير أم هل تستوي الظلمات والنور أم جعلوا لله شركاء خلقوا كخلقه فتشابه الخلق عليهم قل الله خالق كل شيء وهو الواحد القهار} الرعد/16.



{Bagambe –Gwe Muhammad nti: - Ani mulezi -omufuzi- w’eggulu n’ensi? Damu obagambe nti: -Omulezi era omufuzi- waabyo ye Allah -Katonda-, era ddamu obagambe nti: mutaddewo mutya nate bakatonda abalala abatali yye, abo abatasobola kwegasa bo bennyini wadde okwejjako akabi kale mmwe banaabagasa batya? - Ddamu obagambe nti: Abange mizibe n’alaba benkana? Oba: ye ekizikiza n’ekitangaala byenkana? Oba bassa ku Allah -Katonda- bakatonda abalala abegatta naye ne batonda, olwo ebitonde nebifanagana n’ebya Katonda -Allah- bye yatonda, olwo ebitonde eby’emiruundi ebiri nebibabuzaabuza? Bagambe nti: Allah yemutonzi wabuli kintu –ekiri munsi wadde muggulu- era ye aly’omu –yekka mubwa Katonda bwe - omukasi} 13:16.

Allah ow’enjawulo kubitonde byonna –ky’ava abawa obujulizi nga abannyonyola obubonero bwe-, n’agamba nti:

{ومن آياته الليل والنهار والشمس والقمر لا تسجدوا للشمس ولا للقمر واسجدوا لله الذي خلقهن إن كنتم إياه تعبدون ، فإن استكبروا فالذين عند ربك يسبحون له بالليل والنهار وهم لا يسأمون ، ومن آياته أنك ترى الأرض خاشعة فإذا أنزلنا



عليها الماء اهتزت وربت إن الذي أحياها لمحي الموتى إنه على كل شيء قدير} فصلت/37-39.

{Nemububonero bwe - Allah, obulaga nti yeKatonda omulezi era omufuzi alina obuyinza kubuli kimu - ky’ekiro n’emisana, n’enjuba n’omwezi.



Temugezanga okuvunnamira enjuba wadde omwezi, wabula muvunnamire Allah oyo eyabitonda, bwe mubeera nga ye yekka gwemusinza. Wabula, bwe babeera nga -abatakkiria- bekuluntazizza – nebagaana okumusinza n'okumugondera, tekirina kyekikosa Allah kuba ye mugagga simwetaavu eri bo, alina - abo abali awali omuleziwo -Allah- bamutenderea ekiro n'emisana era bo tebakoowa. Era nemububonero bwe – obulaga obuyinza bwe obw'okuntikko era obulaga nti ye mutonzi, kye kino: - mazima ggwe olaba ensi – bwekaluba nga ekaze, naye - bwetuba tugitonnyesezzaako amazzi -enkuba-, enyeenya – n'efuuka-kiragala olw'ebimera neyeeyongera – okusibula ebimera- mazima oyo agizza obujja –nagiddiza obulamu- y'alizuukiza abafu, mazima ye Allah muyinza kubuli kimu) 41:37-39.

Nate Allah omugulumivu ayongera n'ategeeza nti:

{ومن آياته خلق السموات والأرض واختلاف ألسنتكم وألوانكم إن في ذلك لآيات للعالمين ، ومن آياته منامكم بالليل



والنهار...} الروم/22-23.

{Nemububonerobwe -Allah- obulaga nti yemutonzi, omulezi era omufuzi, omuyinza, kwekutonda eggulu n'ensi, n'okwawukana kw'ennimi zammwe -zemwogera- n'amabala gammwe mazima mw'ekyo mulimu obubonero obulaga obuyina bwe –eri abo abamanyi obukakafu bw'ebintu- era nemububonero bwe -Allah-, obulaga obwa katonda bwe n'obuyinza bwe, kwe kwebaka kwammwe ekiro n'emisana..} 30:22-23.

Era Allah omugulumivu kennyini yetenda n'ebitendo ebirungi era ebijjuvu n'agamba nti:

{الله لا إله إلا هو الحي القيوم لا تأخذه سنة ولا نوم له ما في السموات وما في الأرض من ذا الذي يشفع عنده إلا بإذنه يعلم ما بين أيديهم وما خلفهم ولا يحيطون بشيء من علمه إلا بما شاء ...} البقرة/255.

{Allah - y'oyo asinzibwa kubutuufu -tewali Katonda mulala yenna okujjako ye yekka, omulamu ayimiridde okulabirira ebitonde –aliwo mirembe namirembe- takwatibwa kusumagira wadde otulo, nannyini ebyo byonna ebiri muggulu n'ebyo ebiri munsi. Ani oyo aliwolereza awali Katonda okujjako nga



amukkirizza. Amanyi ebyo byonna ebiri mu maaso gaabwe n'ebyo ebiri emabega waabwe tebasobola kwetoloola kintu nakimu mukumunya kwe wabula ekyo kyaba ayagadde - okukimanyisa oyo gw'aba ayagadde,…} 2:255.

Era Allah ayongera okwetenda n'agamba nti:

{غافر الذنب وقابل التوبة شديد العقاب ذي الطول لا إله إلا هو إليه المصير} الغافر/3.



{Omusonyiyi w'ebyonoono, akkiriza okwenenya omukakali w'okubonereza, nannyini kugaba byengera ebingi tewali Katonda mulala yenna asinzibwa kubutuufu okujjako ye yekka, obuddo buli gy'ali} 40:3

Nate Allah ayongera n'ategeeza nti:

{هو الله الذي لا إله إلا هو الملك القدوس السلام المؤمن المهيمن العزيز الجبار المتكبر سبحان الله عما يشركون} الحشر/23.

{Ye ye Allah -Katonda- oyo awatali asinzibwa kubutuufu wabula ye yekka; omufuzi –W'eggulu n'ensi n'ebyo byonna ebibirimu , omutukuvu –mubuli bukendeevu-, Katonda ensibuko y'emirembe n'obutebenkevu, Akakasa amazima g'obukkiriza –bw'abo abamukkiriza mubutuufu-, Ayeeyimiridde okulabirira buli



kintu, ow'ekitiibwa omusobozi –atalina ky'alemwa-, kirimaanyi nantawunyikamu akola ky'ayagala kyonna, Ayeegulumiza ku buli kyonna ekitamusaanira Allah wanjawulo nnyo kubitonde bye byonna byebamugattako –abo abasinza ebitali ye-} 59:23.

Oyo yemulezi Katonda asinzibwa kubutuufu omutetenkanya, omuyinza wabuli kimu, oyo ayeyanjulira abaddube yeyennyini n'abawa obujulizi nga abannyonnyola obubonero bwe obulaga nti ye yabatonda. Neyeetenda yennyini n'ebitendo ebijjuvu ebiraga nti w'ali, yemulezi w'abwe era ye Katonda waabwe ow'amazima eyassa amateekaage kubuli Nnabbi n'awa abantu amagezi agalowooza, n'obutonde bwennyini bujulira nti yemulezi ,n'amawanga gonna gegatta kunsonga eyo. Era kino nzija kwongera okukinnyonyolako mubigambo byange ebinaddirira, wabula obujuliza obulaga obwa Katonda bwe era nga yemulezi w'ebitonde byonna, bwebuno:

## 1- OKUTONDA ENSI ENO N'EBYO EBIJIRIMU EBYEWUNYISA MUNTONDA Y'ABYO:

Ensi eno engazi ennyo (Universe) ekwetoloodde, ebijikola mulimu: Eggulu elyo ly'olaba n'emmunnyennye



n'amakubo mwezitambulira, n'ensi eno kw'otambulira eyatekebwaamu ebintu ebyenjawulo, byonna ebimera muyo buli kimu kyawukana kukinnaakyo mungeri yaakyo eyenjawulo. Era erimu buli mutindo ogwebibala, era mu buli kitonde okisinngaana nga kirimu emitindo ebiri –ekisajja n'ekikazi-. Kale ebyo byonna by'olaba omuli ensi n'eggulu n'ebyo byonna ebibirimu tebyetonda byennyini. N'olwekyo bwekibeera nti ekyo tekisoboka Ani oyo eyabitonda n'abiteeka kuntegeka eyo gyebiriko eyewunyisa enzijuvu, n'abifuula nga bubonero obulaga

nti biriko omutonzi, olowooza ani oyo eyabitonda atali Allah omu yekka omukasi?! Oyo awatali mulezi yenna asinzibwa okujjako ye, era awatali Katonda yenna asinzibwa ku butuufu wabula ye Allah yekka. Allah omugulumivu ategeeza mungeri ey'okwewunya nti:

{أم خلقوا من غير شيء أم هم الخالقون ، أم خلقوا السموات والأرض بل لا يوقنون} الطور/35-36.

{Oba baatondwa awatali kintu –awatali yabatonda-?! Oba bo be baatonda –ebitonde nabo nebetonda-?! Oba be baatonda eggulu n'ensi?! Nedda, wabula tebategeera} 52:35-36.

Aya ezo zombiriri zikunnganiddemu ebibuuzo bisatu era bye bino:

1- Abange! Baatondwa awatali yabatonda?



2- Abange! Bo bennyini be beetonda?

3- Abange! Bo be baatonda eggulu n'ensi?

Bwe babeera nga tebaatondwa awatali yabatonda wabula baliko eyabatonda n'abatandiikawo, era nga bo bennyini sibebeetonda, era sibebaatonda eggulu n'ensi, ekiba kisigadde kwe kukkiriza n'okukakasa nti waliwo omutonzi eyabatonda n'atonda Eggulu n'ensi , n'omutonzi oyo ye Allah Katonda omu yekka omukasi.

## 2- OBUBUMBWA:

Ekintu eky'okubiri mw'ebyo ebiraga nti waliwo omutonzi waffe fenna eyatonda n'ebyo byonna bye tulaba, kwe kubeera nti: Ebitonde byonna byatonderwa kukukkiririza n'okukakasa nti birina omutonzi eyabitandiikawo era bimanyi nti ye wakitiibwa, munene nnyo era mujjuvu okusinga buli kintu, ekintu kino kyanywera mubutonde olunywera olutagambika olusinga omuntu nga bw'amanyi ebyemizannyo, era tekyetaagisa nakuleeta bujulizi kukyo, mpozzi atakimanyi y'oyo obutondebwe obw'akyukako nebufuna embeera ezibuggya kw'ekyo kyebwakkiriza oluberyeberye, nekusonga eno Allah atukakasa mu kitabo kye ky'ekitiibwa Qur'an nti:

{فطرت اللّٰه التي فطر الناس عليها لا تبديل لخلق اللّٰه ذلك



الدين القيم ولكن أكثر الناس لا يعلمون} الروم/30

"Okukakasa amazima n'okugoberera ekkubo ettereevu bwe} Butonde bwa Allah obwo kweyatonderako abantu -bonna- tewali -asobola- kukyuusa ntonda ya Allah -eyo-, eyo ye Ddiini –y'obusiraamu - engolokofu, kyokka abantu abasinga obungi -ekyo- tebakimanyi " 30:30.

Kunsonga eno mugole waffe omubaka wa Allah -Allah- asse kuyye ebyengera n'emirembe yagikkaatiriza n'ebigambo bino nti: "Tewali kizaalibwa wabula

kizaalibwa nga kiri kububumbwa -kubusiraamu-, naye bakadde baakyo bebakikyuusa nebakifuula ekiyudaaya –okugoberera enzikiriza y'abayudaaya- oba ey'abanaswaara –okugoberera enzikiriza y'abakuristaayo- oba nebakifuula ekisinza omuliro, nga bw'olaba,ekisolo ekizaala kisolo kinnaakyo, byonna nebissa kimu, abange! Olina ky'olaba mubyo nga kyabyawukanako?" Oluvannyuma Abu-Hurairah bweyamala okutegeeza banne ebigambo by'omubaka ebyo, yagamba nti: bwemuba mwagadde musome etteeka lya Allah lino erigamba nti:

{فطرت الله التي فطر الناس عليها لا تبديل لخلق الله} رواه البخاري .

Hadiith eno esangibwa mukitabo kya Bukhaari.

Nate mu Hadiith endala Omubaka wa Allah –Allah



asse kuyye ebyengera n'emirembe- yagamba banne nti:

"Abange mumpulirize: Mazima mukama wange omulezi wange -Allah- andagidde mbayigirize ebyo byemutamanyi by'anjigirizza olwaleero luno: Buli mmaali yonna gyennawa omuddu wange ya Halaali, era mazima nze natonda abaddu bange bonna nga banzikiriza wabula sitaani ebajjira n'ebawamba n'ebaggya mu ddiini yaabwe, n'ebagaana ebyo byenabakkiriza, n'ebalagira bangatteko ebyo byesibalagiranga" Hadiith yayogerwa Imam Ahmad ne Moslem.

## 3- OKWEGATTA KW'AMAWANGA:

Ekintu eky'okusatu mw'ebyo ebiraga nti ensi n'eggulu n'ebibirimu byonna biriko eyabitonda, kwe kwegatta kw'abantu bonna mumawanga gonna munsi yonna –abaasooka kumirembe egyayita n'abaliwo kumulembe guno- bonna bakikakasa nti ddala ebiriwo byonna biriko omutonzi eyabitonda era nga ye Allah –owenjawulo kubyo byonna- omulezi w'abyo byonna, era bakkiriza nti ye yemutonzi w'eggulu n'ensi, talina kimwegattako mukubitonda era nga bw'atalinaayo kimwegattako mubufuzi bwe oyo ow'enjawulo kw'ebyo byonna byebamuteekako ebikendeevu .

Tekimannyiddwa wadde n'akatono ku mirimbe gyonna egyayita nti eriyo omulembe ogwaali gukakasa nti



baakatonda baabwe -Amasanamu- begatta ne Allah mukutonda eggulu n'ensi., Wabula bo baali bakakasa era nga bakkiriza nti mazima Allah yemutonzi waabwe era Katonda waba katonda baabwe abo, era baali bakakasa nti teriiyo mutonzi yenna agabiririra ebitonde byonna okugyako Allah, era baali bakimanyi bulungi nti buli mugaso gwonna n'akabi konna biri mumuko gw'Allah –eyayawukana kubitonde- Allah omugulumivu ategeeza nti abaamugattangako bakatonda abalala ab'obulimba



baali bakakasa nti ye yemutonzi agabirira ebitonde byonna, era omulezi waabyo, agamba nti:

{ولئن سألتهم من خلق السموات والأرض ، وسخر الشمس والقمر ليقولن الله فأنى تؤفكون، الله يبسط الرزق لمن يشاء من عباده ويقدر له إن الله بكل شيء عليم ، ولئن سألتهم من نزل من السماء ماء فأحيا به الأرض من بعد موتها ليقولن الله قل الحمد لله بل أكثرهم لا يعقلون} العنكبوت/61-63.

{Singa obadde obabuzizza nti: Ani yatonda eggulu n'ensi, n'agonza enjuba n'omwezi – nebibeera nga bikolera kuntegeka ye - Baddamu nga bakakasizaddala nti: ye Allah –Katonda- , Olwo ngeri ki bwe bakyusibwa –nebaleka amazima ago-? Allah ayanjuluza eby'okufuna



–n'abiwa oyo gw'aba ayagadde mu baddube- n'abimufundiza –oyo gw'aba ayagadde okubimufundiza mubaddube- mazima Allah mumanyi wa buli kintu. Era singa obabuuza nti: ani atonnyesa amazzi –enkuba- okuva muggulu n'alamusa nago ensi oluvanyuma lw'okufa kwayo? Baddamu nga bakakasizaddala nti: ye Allah –Katonda omutonzi - , Gamba –gwe Muhammad - nti: Atenderezebwe Allah! Wabula abasinga obungi tebategeera} 29:61-63.

Nate Allah Katonda waffe ayongera n'atutegeeza nti:

{ولئن سألتهم من خلق السموات والأرض ليقولن خلقهن العزيز العليم} الزخرف/9.

{Era singa obadde obabuuzizza nti: Ani oyo eyatonda eggulu n'ensi Bagya kuddamu bakakasizeddala nti: Eyabitonda y'oyo -Katonda- ow'ekitiibwa omumanyi ennyo} 43:9

## 4 -AMAGEZI AMAZAALE:

Toyinza kusingaana magezi gabuntu nga tegakakasa nti ebiriwo byonna ensi n'eggulu n'ebyo byonna ebibirimu biriko omutonzi ow'ekitiibwa eyabitonda era eyabitandiikawo; kubanga amagezi ago galaba ebiriwo byonna nga bitonde byatandiikibwawo butandiisi, era gakakasa nti ebintu ebyo sibyebyetandiikawo byennyini,



era gamanyi nti buli ekyazuulibwawo kyonna kiteekwa okubeerako omuzuuzi eyakitandiikawo.

N'omuntu akimanyi bulungi nti ekiseera kituuka n'afuna ebizibu naye bw'alaba nti bimuyitiriddeko nebisukka okutegeera kw'omuntu nga tasobola kubijjawo, ebirowoozo bye abyolekeza eri eggulu nga asaba omuleziwe amuyambe amujjeko okuwankawanka kw'alina, newankubadde nga mubiseera ebisigadde awakanya omuleziwe oyo n'asinza amasanamu. Naye ekizibu bwekijja akkiriza bulungi nti amasanamuge tegasobola kumuyamba n'olw'ekyo alina kudda eri oyo

ريح عاصف وجاءهم الموج من كل مكان وظنوا أنهم أحيط بهم دعوا الله مخلصين له الدين لئن أنجيتنا من هذه لنكونن من الشاكرين ، فلما أنجاهم إذا هم يبغون في الأرض بغير الحق، يآ أيها الناس إنما بغيكم على أنفسكم متاع الحياة الدنيا ثم إلينا مرجعكم فننبئكم بما كنتم تعلمون} يونس/22-23.

{[Allah omutonzi wammwe] y'oyo abatambuza kulukalu nemunnyanja, okutuusa bwemuba nga muli mulyaato negasaabala nabo n'empewo ey'omuyaga era negabajjira amayengo okuva mubuli mpuyi nebalowooza nti mazima bo beetooloddwa; mukiseera ekyo bawanjagira Allah -Katonda- nga batukuza Eddiini



kululwe –nga bagamba nti-: bw'onooba otuwonyezza mu –kizibu - kino tujja kubeeraddala mw'abo abeebaza. -Ssonga ate- bw'amala okubawonya, ogenda okulaba bo nga babula munsi mubitali by'amazima. Abange mmwe abantu! Mazima okubula kwammwe kuli ku mmwe bennyini –kukosa mmwe bennyini- ebyo byemulina bintu byakweyagaza byabulamu bw'ansi obw'ekiseera n'oluvannyuma gyetuli y'eri obuddu bwammwe. Olwo tubategeeze ebyo bye mw'ali mukola -byonna-} 10:22-23.

Nate Allah ow'ekitiibwa ategeeza nti:

gw'amanyi nti yanamuyamba. Nabwekityo, ekisolo nakyo singa kifuna ekizibu, kisitula omutwe gw'akyo nekitunuza amaaso gaakyo eri eggulu nga kikakasa nti anaakiyamba okukimalira ekizibu kyekirimu ali muggulu . Allah omugulumivu yayogera kumuntu n'agamba nti singa omuntu atuukibwako ekimukosa yeeyuna kudda eri Katondawe omuleziwe nga amwegayirira amujjeko ekikosa ekyo, Allah ategeeza nti:

{وإذا مس الإنسان ضر دعا ربه منيبا إليه ثم إذا خوله نعمة منه نسي ما كان يدعو إليه من قبل وجعل لله أندادا} الزمر/8

{Akabi bwekaba nga kakutte omuntu, asaba omuleziwe nga yeenenya gy'ali -amusonyiwe- oluvannyuma bw'aba nga amugabidde ekyengera okuva



gy'ali –ye Katondawe, omuntu - yeerabira akabi keyabadde asaba gy'ali okukamujjako mukusooka, n'assa ku Allah –Katonda owamazima - bakatonda abalala} 39:8.

Era Allah yayongera nga ategeeza kumbeera ya abamugatta nebakatonda abalala ab'obulimba n'agamba nti:-

{هو الذي يسيركم في البر والبحر حتى إذا كنتم في الفلك وجرين بهم بريح طيبة وفرحوا بها جاءتها



{وإذا غشيهم موج كالظلل دعوا الله مخلصين له الدين فلما نجاهم إلى البر فمنهم مقتصد وما يجحد بآياتنا إلا كل ختار كفور} لقمان/32.

{-Abatakkiriza- amayengo bwegaba nga gababisse nga weema - nga Bali mulyaato basaabala munnyanja- olwo basaba Allah -Katonda- waabwe nga bamwawula nga bw'ali omu ateekwa okusabwa, Wabula bw'amala okubawonya n'abatuusa kulukalu, mubo mubaamu abakola ekyenkanyi mukusinza Allah –ne bamusinza mubw'omu bwe nga bw'akakatibwa okusinzibwa- era tawakanya bubonero bwaffe wabula buli wankwe omukaafiiri omuyitirivu mu kwegaana –ebigabwa bya



Katonda-} 31:32.

Katonda oyo eyatandiikawo ensi eno n'eggulu n'ebyo byonna ebibirimu oluvannyuma lw'okubeera nga teby'aliwo, n'atonda omuntu n'amuteeka mukifaananyi ekisinga obulungi, n'anyweza mu bubumbwabwe okutegeera nti y'asinzibwa era y'asaana okujeemulukukirwa, era oyo eyagonza amagezi negategeera nti yemulezi omutonzi era nti ye Katonda asaana okusinzibwa, amawanga gonna negeegattira mukukakasa nti ye mulezi, Katonda oyo akola ebyo byonna ateekwa kubeera omu yekka mubulezi bwe n'obwakatondabwe. Nga bw'ali nti ddala talina kimwegattako mukutonda, nabwekityo talina kimwegattako mu kusinzibwakwe. N'obujulizi kunsonga eyo bungi ddala, buno bwebumu kubwo:

## 1- OBUJULIZI OBUSOOKA:

Ensi eno n'eggulu teriimu okujjako Katonda omu yekka era ye yemutonzi era agaba eby'enfuna. Teri aleeta mugaso n'ajjawo ekibi wabula ye, era singa ensi n'eggulu byalimu Katonda omulala naye yandibadde n'ebikolwa, n'okutonda, n'okulagira okukwe , nabwekityo omu kuba katonda abo ababiri teyandisiimye kwegatta nekatonda munne omulala, era tewali kubuusabuusa omu kubabiri yandiwangudde omulala, n'awanguddwa aba tasobola



kubeera Katonda, ate awangudde ye Katonda omutuufu atalina Katonda amwegattako mubwakatonda bwe era nga bw'atalina Katonda amwegattako mubulezibwe nemukugabirira ebitonde, Allah owawaggulu ategeeza nti:

{ما اتخذ الله من ولد وما كان معه من إله إذا لذهب كل إله بما خلق ولعلا بعضهم على بعض سبحان الله عما يصفون} المؤمنون/91.

{Allah –Katonda ow'amazima- teyeeteerangawo mwana –tazaalangako wadde- era tabangako wamu naye Katonda mulala -yenna- era singa ky'ali bwekityo, buli katonda

yandigenze n’ebyo byeyatonda, era bandisukkulumye abamu mubo kubannaabwe. Allah wanjawulo nnyo okusinga ebyo byeboogera nga babimupaatiikako} 23:91

## 2 - OBUJULIZI OBW’OKUBIRI:

Tewali asaana kusinzibwa okujjako Katonda omu yekka Allah, oyo alina obufuzi bw’amagulu omusaanvu n’ensi; kubanga omuntu yeetaaga yeekwaate ku Katonda oyo anaamugasa era anaamutaasa okuva mububi n’ebikemo. Ebintu ebyo byonna ebimennyeddwa omuntu byeyeetaaga,tewali abisobola okujjako oyo afuga eggulu n’ensi n’ebyo ebiri wakati wabyombiriri. N’olw’ekyo,



singa waliwo bakatonda abalala wamu ne Allah –nga abamugattako bweboogera- abantu bandikutte amakubo agabatuusa okusinza Allah omufuzi ow’amazima; kubanga ebisinzibwa byonna awatali Allah nabyo by’ali bisinza Allah oyo kennyini era nga basembera gy’ali, n’olw’ekyo kirungi kw’oyo ayagala okusembera eri asobola okumugasa n’okumutaasa akabi, abeere nga asinza Katonda ow’amazima oyo byonna ebiri muggulu nemunsi –nga nebakatonda abasinzibwa awatali Allah mwebagendedde- gwe basinza. Allah ow’ekitiibwa ategeeza nti:

{قل لو كان معه آلهة كما يقولون إذا لابتغوا إلى ذي العرش سبيلا} الإسراء/42.

{Bagambe –gwe Muhammad abo abakaafiiri nti: - singa baakatonda abalala b’ali wamu naye -Allah- nga bwebagamba –abo abagatta Allah nebakatonda abalala, bakatonda abo- bandinoonyezza ekkubo eri batuusa eri -Allah- nannyini Al-Arushi -bamulwanyise-} 17:42.

Ayagala okweyongera okutegeera amazima asome ekigambo ky’Allah omugulumivu kino ekigamba nti:

{قل ادعوا الذين زعمتم من دون الله لا يملكون مثقال ذرة في السموات ولا في الأرض وما لهم فيهما من شرك وما له منهم



من ظهير, ولا تنفع الشفاعة عنده إلا لمن أذن له} السبأ/23-24.

{Bagambe –gwe Muhammad- nti: musabe -babayambe- abo bemugamba –nti bakatonda- abatali Allah omutonzi tebafuga wadde obuzito bwa kanyinkuuli muggulu wadde munsi, era mubyo byombiriri tebalinaamu mugabo -gwonna-, era tebalina -Katonda- muyambi kuva mubo –abo bemuyita ba katonda- era okuwolereza -kwaabwe- tekugenda kugasa awali ye – Allah - wabula oyo gw’aliba akkirizza –okuwalereza-} 34:22-23.

Mazima obujulizi obuli mu mateeka ga Allah ago agannyonyoddwa, bujjirawo ddala omwoyo okubeera nga gulowooleza mumutonzi omulala ow’obulimba atali Allah omutonzi omutuufu ; Lwansonga nnya era zezino:



## Ensonga Esooka:

Mazima abo baakatonda abalala bebagatta ku Allah, tebalina wadde akanyinkuuli k'omugabo kebafuga, n'oyo atalina kanyinkuuli konna k'afuga abeera tagasa wadde okuleeta akabi konna, era abeera tasaana kubeera Katonda oba kwegatta ne Allah, Allah ye Katonda owamazima omuyinza oyo afuga bakatonda abo era akola mubo kyonna ky'ayagla bw'omu.

## Ensonga Ey'okubiri:

Mazima bakatonda abo tebalina kebafuga konna muggulu wadde munsi muno, era tebalinaayo wadde akanyinkuuli



kebegatta muko ne Allah omutonzi mubyo byombiriri.

## Ensonga Ey'okusatu:

Allah omutonzi talina muyambi yenna mubitonde bye wabula ye y'abiyamba okubifunira ekyo ekinaabigasa era y'abijjako buli kyonna ekibikosa, olwobugagga obujjuvu bw'alina okusinga ebitonde bye.

## Ensonga Ey'okuna:

Mazima abo bebagatta ku Allah omutonzi, tebalina kuwolereza kwonna kwebayinza kugasa nakwo abagoberezi baabwe awali Allah omutonzi wa buli kintu. Era tebayinza kukkirizibwa kuwolereza kubanga Allah –ow'enjawulo ennyo- takkiriza kuwolereza okujjako akkiriza bakwaano gwe abo abakola ebyo by'ayagala. Nebakwaano gwe abo tebayinza kuwolereza wabula awolereza y'oyo Allah gw'abeera asiimye ebigambo bye, emirimu gye, n'enzikirizaye.

## 3 - OBUJULIZI OBW'OKUSATU:

Okutegekera ensi yonna ebyetaagisa muyo n'okulamula ensonga zaayo, kabonero era bujulizi obwenkukunala obweyolefu obulungi obulaga nti mazima Katonda ategekera ensi yonna, omufuzi waayo era omulezi waayo, ali omu yekka, tewali katonda wabitonde mulala yenna okujjako ye, era tebalinayo mulezi mulala yenna wabula ye yekka. Nga bwekiri nti munsi muno –wamu n'eggulu-



temusobola kubeeramu batonzi babiri, nabwekityo tekisoboka kubeeramu baakatonda abasinzibwa babiri Allah ow'ekitiibwa ategeeza nti:

{لو كان فيهما آلهة إلا الله لفسدتا} الأنبياء/22.

{Singa mubyombiriri –eggulu n'ensi- mw'alimu baakatonda -abalala- okugyako Allah omutonzi , byandyonoonese byombiriri} 21:22.

Okugeza, singa muggulu nemunsi mulimu Katonda omulala yenna okugyako Allah omutonzi entegeka yaabyo byombiriri yandyonoonese, nga n'ekijireetera okwonooneka; kwekubeera nti singa katonda omulala abeerawo wamu ne Allah omutonzi omutuufu , kikakata kubuli omu kubabiri okubeera omuyinza nakyemalira n'okuwa ebiragiro ebigaana n'ebikkiriza, mukiseera kino

wabeerawo okukaayanagana n'enjawukana, olwo okwonooneka kwabyo byombiriri kuba kutuuse - anti ono abeera ayagala kino nga omulala takyagala ayagala kiri. Omubiri gw'omuntu tekisoboka kubeeramu myoyo ebiri ejenkanakana nga gyejigulabirira, era singa kyali bw'ekityo omubiri gwandyonoonese neguzikirira, kale obanga ekyo tekisoboka kumubiri ekintu ekitono ennyo, naye kisoboka kitya kunsi eno wamu n'eggulu atenga byebisinga obunene okukamala?!



## 4 - OBUJULIZI OBW'OKUNA:

Obujulizi obulala obulaga nti munsi muno mulimu katonda omu yekka, kwekubeera nti Bannabbi bonna n'Ababaka bonna abaatumibwa eri ebitonde bonna beegatta kunsonga eno nti Katonda ali omu yekka tewali n'omu eyayawukana kubanne. Abantu bonna kumirembe gyonna bakkiriziganya nti bannabbi n'ababaka abaatumibwa gyebali bebasinga abantu bonna okutegeera era be basinga obutukuvu bweyoyo era bebasinga abantu bonna empisa ennungi, era be basinga okubuulirira obulungi bebatwala, era be basinga abantu bonna okumanya Allah omutonzi by'ayagala, era be basinga okulunngamya obulungi eri ekkubo ly'Allah omutonzi eggolokofu; kubanga bo byeboogera nebyebakola sibyabwe wabula bafuna bubaka okuva ewa Allah omutonzi, olwo nebabituusa eri Bantu bannaabwe. Bannabbi bonna n'Ababaka bonna abaatumibwa bonna okuviiraddala ku Adamu eyasooka –emirembe gyibeere kuyye- okutuukiraddala ku Muhammad –Allah Asse kuyye ebyengera n'emirembe- bonna bakkiriziganya okuyita abantu b'ebibiina byabwe bajje eri okukkiriza Allah omutonzi era baleke okusinza ebitali yye. Era nga babamanyisa nti Allah omutonzi ye Katonda ow'amazima, Allah omutonzi ategeeza nti:

{وما أرسلنا من قبلك من رسول إلا نوحي إليه أنه لا إله



إلا أنا فاعبدون} الأنبياء/25.

{Tetwatuma luberyeberye lwo [gwe Muhammad] mubaka yenna wabula nga tumutumira –nga tumutegeeza nti- mazima tewali Katonda mulala yenna asinzibwa kubutuufu wabula nze nzekka, kale munsinze –nga munjawula mu bwa Katonda bwange temungattako mulala yenna-} 21:25.

Nate Allah ow'ekitiibwa ategeeza nga ayogera ku Nnabbi Nuuhu –Emirembe gibeere kuyye- nti yagamba abantube nti:

{ألا تعبدوا إلا الله إني أخاف عليكم عذاب يوم أليم} هود/26.



{-Mbatiisa nti- temugeza nemusinza –ekirala kyonna- okujjako Allah omutonzi yekka, mazima nze mbatiisa ebibonyobonyo by'olunaku oluluma} 11:26.

Nate Allah ayongera n'ategeeza nga ayogera kuw'enkomerero -Muhammad-Allah asse kuyye ebyengera n'emirembe- nti yagamba abantu b'ekibiina kye nti:

{قل إنما أوحي إلي أنما إلهكم إله واحد فهل أنتم مسلمون} الأنبياء/108.

{Bagambe –gwe Muhammad- nti: mazima nze ntuusiddwako obubaka –mbagambe nti: - ddala Katonda



wammwe -Allah- Katonda ali omu -yekka- abaffe mujeemulukuse nemwewaayo –eri yye?-} 21:108.

Oyo ye Katonda ow'amazima eyatandiikawo ensi eno yonna n'atonda omuntu n'amuteeka mukifaananyi ekisinga obulungi n'amugulumiza kubitonde byonna, n'anyweza mububumbwa bwe okubeera nga bukkiriza nti Allah yemulezi w'ebitonde byonna era ye Katonda asaana okusinzibwa, eyatonda omwoyo gw'omuntu nga teguyinza kutereera wabula nga gumaze okumujeemukukira negutambulira kuntegekaye omutonzi wa gwo, era eyalaalika ku mwoyo obutatebenkera okujjako nga guteredde eri omutonzi waagwo neguwulizaganya naye. Ate omwoyo tegulina kiguyunga ku mutonzi waagwo okujjako nga gugoberedde ekkubo lye eggolokofu elyo Ababaka ab'ebitiibwa lyebagutuusaako nebagunnyonnyola. Era oyo yemutonzi eyawa omuntu amagezi agatetenkanya; n'olw'ekyo ensongaze zonna teziyinza kutereera, era tayinza kutuukiriza mulimu gwe mungeri esaanidde okujjako nga amaze okukkiriza omutonziwe oyo Allah –ow'enjawulo ennyo kubitonde byonna-.

Singa obububumbwa butereera, omwoyo negutebenkera, amagezi negakkiriza, olwo omuntu lw'afuna okwesiima, emirembe n'obutebenkevu kuno kunsi nekunkomerero.

Wabula singa omuntu tabeera bw'atyo, awangaala nga mwawukamu nga yenna awankirawankira eyo mubisenyi



b'ensi nga agabanyiziddwa wakati wa bakatonda ab'obulimba, nga tamanyi ani anaamugasa era ani an'amujja mubizibu by'alimu?!

Nekulw'ensonga y'okwagala obukkiriza butebenkere mumuntu, n'obubi bw'obukafiiri bweyoleke, Allah kyeyava atuwa eky'okulabirako kunsonga eyo; kubanga eky'okulabirako kisembeza amakulu ageetagisa mubwangu eri ebirwoozo, eky'okulabirako ekyo yakireeta kubasajja babiri nga omu kubo ensongaze ziri mubakatonda abayitirivu obungi nga b'ayagala bazimumalire, omusajja omulala ye nga asinza Katonda we omuleziwe omu yekka. Allah yagamba bw'ati:



{ضرب الله مثلاً رجلاً فيه شركاء متشاكسون ورجلاً سلماً لرجلٍ هل يستويان مثلاً الحمد لله بل أكثرهم لا يعلمون} الزمر/29.

{Allah -omutonzi- yakuba ekifananyi –ky'-omusajja omuddu aliko bakamabe –nga bangi- abaamugatta –buli omu kubo alina ky'ayagala omuddu oyo amukolere ekitafaanagana nakya munne era buli omu ayagala ekikye ky'ekiba kikolebwa, nebabeera nga - bakaayagana olutata -newabeerawo- omusajja omuddu omulala aliko mukama we omu –yategeera by'ayagala era nga gw'akolera- yekka n'afuna kulw'ekyo emirembe; Abaffe ebifaananyi ebyo byombiriri byenkana –abaddu abo bombiriri benkana? –



amatendo gonna ga Allah –kulw'amazima okweyoleka kubulimba- , wabula abasinga obungi mubo –mu bantu- tebamanyi} 39:29.

Mu aaya eyo, Allah yawa eky'okulabirako eky'omuddu omulongoofu atongola Katondawe mubw'omu bwe n'omuddu agatta Katondawe nebakatonda abalala, yabafaanaganya n'omuddu afugibwa bakama be nga bangi: abakaayagana bokka nabokka kululwe, bamugabana bugabanyi wakati waabwe, buli omu kubo alina ebiragiro ebibye by'ayagala omuddu oyo agoberere era buli omu kubo ayagala atikke omuddu omu oyo obuvunanyizibwa. Olwo omuddu oyo n'abeera awo nga tamanyi ntegekaki gy'alina okugoberera! Era kkubo ki ly'alina okukwata! N'abeera nga tasobola kubasiimya n'akatono. Ate omuddu omulala ye nga alina mukama we omu yekka era amanyi bulungi byonna by'amwetaagako okutuukiriza, ye n'abeera nga atebenkedde kuntegeka entuufu emanyiddwa. Abaddu bano bombiriri tebenkanakana kuba ono alina mukama we omu yekka gw'alina okugondera era yeesimye n'eddembe ly'obutebenkevu n'okumanyira ddala ky'asaanidde okukola mubuli kiseera. Ate oli omulala avunanyizibwa okugondera bakama be bonna abayombana wadde nga bali bameka, ono ye abeera mukubonerezebwa kw'okuwankawanka nga tatebenkera kungeri yonna era talina n'omu kubakama be abo



gwasobola kusiimya ate nga bonna alina okubasiimya!! .

Oluvannyuma lw'okunnyonyola obujulizi obulaga nti Allah omutonzi w'ali yemulezi w'ebitonde byonna, n'okunnyonyola nti ye Katonda asaana okusinzibwa, kirungi tumanyisaganye ku kutonda kwe ensi n'eggulu nekungeri gyeyatondamu omuntu era tunoonyereze kiki kyeyagenderera mw'ekyo.

## OKUTONDEBWA KW'ENSI N'EGGULU

Ensi eno n'eggulu n'ebyo byonna ebibirimu okugeza

nga; Emigga, Amayanja, Emiti, Omuddo, Munnyenye, Enjuba, Omwezi n'ebiramu ebirala, Allah omutonzi -owenjawulo kubitonde byonna –yeyabitandiikawo okubitonda, era atutegeeza bw'ati:

{قل أئنكم لتكفرون بالذي خلق الأرض في يومين وتجعلون له أنداداً ذلك رب العالمين . وجعل فيها رواسي من فوقها وبارك فيها وقدر فيها أقواتها في أربعة أيام سواءً للسائلين . ثم استوى إلى السماء وهي دخان فقال لها وللأرض ائتيا طوعاً أوكرهاً قالتا أتينا طائعين . فقضاهن سبع سموات في يومين



وأوحى في كل سماء أمرها وزينا سماء الدنيا بمصابيح وحفظاً ذلك تقدير العزيز العليم} فصلت/9-12.

{Bagambe –gwe Muhammad- nti: ddala mmwe -musazeewo- okujemera n'okuwakanya oyo eyakola ensi eno munnakau bbiri -zokka- nemumuteekako bakatonda abalala –ab'obulimba- oyo –eyakola ebyo- yemulezi w'ebutonde byonna –n'abo bemumuteekako nga mwebali- era –bwe yamala okugikola- n'agissaamu ensozi ennywevu kungulu kw'ayo –ereme kunyeenyanyenya- n'agyissaamu emikisa, n'agereka muyo eby'okulya byayo –eri ebiramu ebigirimu- ebyo byonna yabikola nebiggwa- mubbanga lyannaku nnya -zokka- kyekimu –nekw'abo- abasabi –nabo yabategekera- n'oluvannyuma yakola eggulu nga nalyo –mukiseera ekyo ly'ali- mukka, n'abigamba awamu n'ensi nti mujje mwembiriri mukwagala n'obutaagala. Nebigamba byombiriri nti: tuzze nga tuli bagonvu –eri ekiragiro kyo-. Kale amagulu omusanvu n'agamaliriza -okugakola- mubbanga lya nnaku bbiri -zokka-. Buli ggulu n'aliwa ebiragiro bya lyo –ebyo byeyayagala-, netuwunda eggulu ly'okunsi –elyo erigiriiraanye- n'amataala –n'emmunnyenye, netussaako- n'okulikuuma. Okwo kwekugera kw'ow'ekitiibwa –Allah omutonzi- omumanyi –wa buli kimu-} 41:9-12.



Nate Allah ow'ekitiibwa ayongera n'ategeeza nti:

{أو لم ير الذين كفروا أن السموات والأرض كانتا رتقا ففتقناهما وجعلنا من الماء كل شيء حي أفلا يؤمنون . وجعلنا في الأرض رواسي أن تميد بهم وجعلنا فيها فجاجاً سبلاً لعلهم يهتدون . وجعلنا السماء سقفاً محفوظاً وهم عن آيلتها معرضون} الأنبياء/30-32.

{Abaffe abo abakaafiiri tebalaba nga mazima eggulu n'ensi byali kitole -kimu-, netubiwumbulula. Netuteekawo buli kintu ekiramu nga tukigya mu mazzi, abaffe -lwaki- tebakkiriza? Netuteeka munsi ensozi



-ennywevu- ereme okuyuuga nabo, netuteeka mu yo emyaaganya nga makubo balyooke balunngame –batuuke eri byebagaala- netukola eggulu nga kasolya akakuumwa, -wabula- bo abakaafiiri ku bubonero bwabyo babwesamba} 21:30-32.

Ensi eno n'eggulu Allah yabikola ng'alina ebigendererwa ebikulu ennyo ebyeyoleka nga wekkaanyizza. Buli kitundu kubyo kirina ebigendererwa ebikulu n'obubonero obwewunyisa. Era singa wetegerezza obubonero obwo kamu kukamu ojjakusinngaana muko ebikwewunyisa. Tunuulira eri



enkola ya Allah omutonzi ejjudde ebyewuunyo eyo gyeyatondamu ebimera, buli kakoola kukimera ekyo oba akalandira oba ekibala kirina emigaso egyirema amagezi g'omuntu okujimalayo n'okugyittottola. Era tunuulira engeri amazzi jegayita mubulandira obutono ennyo ebunafu, amaaso gabulako katono obutabulaba; naye ngeriki gyebunyuunyunta amazzi okugajja wansi muttaka okugatwala waggulu mukimera nga gayita mubulandira obwo obutono ennyo oluvannyuma geegabanya negasaasaanira mukimera kyonna nga n'amaaso tegasobola kulaba ngeri yaago. Nate tunuulira omuti gyegwekola negukula nga omwana mulubuto bwajjulukuka nga ate amaaso tegamulaba, era olaba ekimera ekyo nga kiri bukunya tekiriiko kyambalo era nga tekirina wekikijja wabula mukiseera ekyo omulezi

w'akyo Allah omutonzi, oba olyawo nga akyambazizza ebikoola olwambaza olulungi okukamala era olutagambika, oluvannyuma kifulumya akabala naye nga kanafu era nga katini nnyo kino kibeerawo luvannyuma lwakufulumya bukoola obunaakuuma akabala ako akanafu era obunaakabikkirira okukawonya omusana okukookya, n'empewo obutakafuuwa n'ebissi obutakazikiriza. Nabwekityo ekibala ekyo kigenda kifunanga eby'okulya byakyo nga biyitira mubulandira obwo nebikituukako nekirya nga omwana bw'afuna eky'okulya kye nga kiyitira mumabeere gannyina.



N'oluvannyuma, omulezi w'akyo agenda akirera n'akikuza okutuusa lwekyenkanankana n'ekijjula nekikula nekinogebwa bwekuba kuliibwa nekiriibwa.

Naawe singa oba otunuulidde ensi n'engeri gyeyakolebwaamu, ogyiraba n'okakasa nti ensi eno kamu kububonero obulaga nti waliwo omutonzi waayo era eyagyitandiikawo –Allah omutonzi- ow'enjawulo kubitonde byonna –yajitonda nga nseeseetevu eringa kyaaliiro n'agigondeza abaddube, n'ajiteekamu eby'okulya byabwe n'eby'enfune balyoke babeewo, n'ateeka munsi eno amakubo abaddu abo basobola okutambula muyo kulw'ebyetaago byabwe n'okusobola okwetaaya muyo, era yajissaamu ensozi ennywevu nga z'enkondo ezijikuuma obutayuuga yuuga, n'agaziya empuyi n'empuyi zaayo. N'ajikola nga ewambatira

abalamu kungulu waayo newambatira n’abafu munda waayo. Oluvannyuma nate tunuulira munnyeenye ezeetooloola okugeza nga enjuba, omwezi nebumunnyeenye obutono bw’olaba kuggulu ly’ensi nga bulinga amazzi, otunuulire amakubo mweziyita n’engeri jezeetooloola munsi eno yonna, olwetooloola olwabuli lukedde awatali kuwummulamu wadde nga ate zakugenderera bwezityo okutuusa kunkomerero y’ekiseera ekigere Allah omutonzi kyeyesigaliza okumanya. Awamu n’ekyo Katonda n’akola olunaku olumu nga lwawukamu lulimu ekiro n’emisana, n’afuula



ennaku ezimu nga za kyeeya kyereere n’ezimu nga za bunnyogovu, ebyo byonna birina emigaso ejitagambika eri ebyo byonna ebiri kunsi ebiramu n’ebimera – Allah oyo eyakola ensi eno wanjawulo nnyo, kwebyo byebamugattikako.

Oluvannyuma lw’ensi, kyusa amaaso go n’ebirowoozo obitunuze eri okutondebwa kw’eggulu, oddinngane emirundi n’emirundi, ojja kulaba ogambe nti: eggulu kekabonero akalaga obuyinza bw’oyo Allah omutonzi wabyonna akakyasinze obukulu, okumatiza n’okwewunyisa, mungeri gyelyewaniseemu, obugazi bwalyo n’okutebenkera mukifo ekimu nga terinyeenya wadde wamu n’okubeera nti teririna mpagi yonna eriwaniridde!, wabula likwatiddwa era neriwanirirwa nabuyinza bw’Allah omutonzi waalyo awaniridde era akwatiridde eggulu n’ensi obutaggwawo.

Naawe kennyini singa otunuulidde ensi eno n’eggulu n’okwegatta kw’ebitundu tundu byabyo n’entegeka yabyo eyewunyisa okukamala, ojja kukakasa nti omutonzi waabyo alina obuyinza obutagambika era mumanyi nnyo ekisukkiridde era mutetenkanya ekiyitiridde era alabira wala nnyo, kubanga ojja kubisinngaana nga biringa ennyumba eyazimbibwa n’eteekebwamu buli ekyetaagisa. Kuba eggulu kekasolya akakuli waggulu, ettaka kyekyaliiro kyayo eri abagibeeramu, enjuba n’omwezi z’ettaala ezimulisa



muyo, emunnyeenye z’ettadooba zayo atenga byakwewunda byayo, ziyamba atambulira mumakubo g’ennyumba, ebintu eby’omuwendo n’ebirombe oby’obugagga obw’omuttaka ebyaterekebwa muttaka gemasitoowa, buli kyonna ekiri kunsi kuno kirina omugaso gw’akyo eri agyibeerako. Ebimera byonna mungeri zaabyo ezenjawulo, byategekebwa olw’okugasa omwan’adaamu, n’ebisolo byonna byateekebwaamu ebika eby’enjawulo olw’okugasa omwan’adaamu oyo ajibeerako; mubyo mulimu ebyebagalwa, mulimu ebikamibwa n’ebivaamu amata, n’ebyennyama, n’ebivaamu ebyambalo, nemubyo mulimu ebyeyambisibwa okumukuuma. Allah omutonzi n’abeera nga omuntu y’amutegekera nga kabaka yetaaya muyo nga bw’ayagala era ky’ayagala ky’alagira.

Era singa weetegerezza ensi eno yonna oba ekitundu kyonna kuyo ojja kukisinngaana nga kyewunyisa, era bwewetegereza ennyo n'obwenkanya obutaliimu kwekubiira, wandikakasizza olukakasa olwannamaddala nti ddala ensi eno ntonde butonzi, Omutetenkanya Omuyinza era Omumanyi kakensa yeyagyitonda, n'agyigera olugera oluyitirivu obulungi, n'agyitegeka olutegeka olutalabikangako. Era ojja kukakasa nti omutonzi waayo ali omu yekka tekisoboka kubeera nga bali babiri, era okakase nti munsi nemuggulu singa mwalimu katonda omulala yenna atali Allah



omutonzi,ebintu byonna byandyonoonese n'entegeka yabyombiriri yanditabuse ebigendererwa nebibula.

Naye bw'oba ogaanye n'osigala nga ebitonde obiwa atali mutonzi waabyo, mbuulira : Sinnga nga osinngaana ekyuma kumugga nga kyalongoosebwa bulungi nnyo mungeri ey'ekikugu era nga tekiriiko kamogo konna wabula nga kiriwo kulwa kusindika mazzi okugatwala kussamba eddene eririmu ebibala ebyabuli ngeri kigyifunyise amazzi era nga esamba eyo eriko omuntu agyirabirira mubuli ngeri era tewali kyonooneka muyo wadde ekibala kyonna okuvunda era nga lubeerera yagabanya ebibala ebyo eri ababyagala okusinziira kubwetaavu bwabwe , abange! Ekyuma ekyo n'engeri amazzi gyegayitamu okutuuka kussamba n'okugagabanya muyo n'ebigyikwatako byonna , oyinza okukkiriza nti tebiriiko yabikola era eyabitegeka ? era singa amagezigo gakugamba ekyo oyinza okukkiriza ? Kale bw'oba tokkiriza ani nti yakubuulira nti ebintu nga ekyo birina okubeerako eyabikola era ebirabirira ? .

## EKYAGENDERERWA MW'EBYO EBIKULEMBEDDE

Oluvannyuma lw'okwetooloola nga twekeeneenya okutondebwa kw'eggulu n'ensi, kirungi tubeere nga tunnyonyola ebimu kw'ebyo Allah omutonzi



byeyagenderera okutonda n'okutandiikawo ebintu ebyo byonna n'obubonero obwo bwonna obwewunyisa; ebimu kubyo byebino:

1- Yabitonda olw'okwanguyiza n'okugondeza omuntu obulamu buno obw'ensi asobole bulungi okusinza omutonziwe n'okuzimba ensi eno.

Allah bweyamala okusalawo ateeke kunsi kuno omusika amusinze era azimbe ensi eno, yatonda ebyo byonna kulw'omusika oyo nga ayagala abeere mubulamu obwesiimisa, awangaale bulungi asobole okukolerera obulamu bwe obw'oluvannyuma, Allah ategeeza nti:

{وسخر لكم ما في السموات وما في الأرض جميعاً منه} الجاثية/13.

{Yabagondeza ebyo byonna ebiri muggulu n'ebyo byonna ebiri munsi "mubyeyambise" byonna biva gy'ali} 45:13.
Era Allah ayongera n'ategeeza nti:

{الله الذي خلق السموات والأرض وأنزل من السماء ماء فأخرج به من الثمرات رزقاً لكم وسخر لكم الفلك لتجري في البحر بأمره وسخرلكم الأنهار ،وسخر لكم الشمس والقمر دائبين وسخر لكم الليل والنهار وآتاكم من كل ما سألتموه



وإن تعدوا نعمت الله لا تحصوها إن الإنسان لظلوم كفار} إبراهيم/32-34.

{Allah y'oyo eyatonda eggulu n'ensi era y'attonnyesa enkuba okuva muggulu n'ameza nayo ebibala nga kyeky'okulya kyammwe, n'abagondeza amaato gasobole okuseeyeeya kunnyanja kulw'obuyinza bwe n'abagondeza emigga; n'abagondeza enjuba n'omwezi ebitambula olubeerera –musobole okwegasa nabyo- n'abagondeza ekiro n'emisana. N'abawa buli kyonna kyemuba mumusabye –nebyemutasabye, abawa ekigero ekibamala era ekibagasa- era singa mubala ebyengera bya Allah –omutonzi wammwe- temuyinza kubikomekkereza. Mazima omuntu mulyazaamaanyi –yeeryazaamanya yekka-, muwakanyi nnyo –awakanya Katonda by'amuwa-} 14:32-34.

2 - Allah yatonda eggulu n'ensi n'ebyo byonna ebibirimu bibeere obujulizi obulaga nti yemutonzi omulezi w'ebitonde byonna era bibeere obubonero obulaga nti ali omu yekka; n'ekikulu kyabyonna mubulamu bw'omuntu kwekukakasa nti Allah yemulezi era omutonzi wabyonna ebiriwo n'okukkiriza nti ali omu yekka mubwa Katonda n'okulera kwe ebitonde byonna . N'olwokubeera nti ekyo ky'ekikulu kyabyonna kyeyava akissaako obujulizi obw'amaanyi era obubonero obweeyolefu



obwanamaddala, Allah omutonzi –ow'enjawulo kubitonde byonna- kyeyava assaawo eggulu n'ensi n'ebyo byonna ebiriwo ebisigadde bibeere obujulizi kunsonga eyo, era ky'ova olaba nti mu Qur'an ey'ekitiibwa yassaamu Aayaati nnyingi ddala ezigamba nti: {ومن آياته..}

{Nemubumu kububonro bwe -obulaga- obuyinza bwe}
Nemu aaya ezogera bwezityo ze'zino:

{ومن آياته خلق السموات والأرض}

{Nemububonero bwe -mulimu- okutondebwa kw'eggulu n'ensi}

{ومن آياته منامكم بالليل والنهار}

{Nemububonero bwe -mulimu- okwebaka kwammwe ekiro n'emisana}

{ومن آياته يريكم البرق خوفاً وطمعاً}

{era n'ekibalibwa mu bubonero bwe –obulaga obuyinza bwe - kwe kubalaga olumamya ku lw'okutya –okukubwa eggulu- n'okululunkanira –okutonnya kw'enkuba-}.

{ومن آياته أن تقوم السماء والأرض بأمره}

{N'ekibalibwa mububonero bwe –obunene obulaga obuyinza bwe- ly'eggulu n'ensi okuyimirirawo



kulw'ekiragiro kye}.

Aaya ezo zonna ezikulembedde zisangibwa mu suula: 30:22-25.

3 - Allah omutonzi yatonda eggulu n'ensi n'ebyo byonna ebibirimu, biryoke bibeere obujulizi obulaga nti okuzuukira wekuli era kyangunnyo gy'ali: obulamu bwebw'amala okubeera obw'emirundi ebiri: obulamu obw'okunsi kuno, n'obulamu obw'ennyumba eyenkomerero, Allah kyeyava agamba nti:

{وما الحياة الدنيا إلا لهو ولعب ، وإن الدار الآخرة لهي الحيوان لو كانوا يعلمون} العنكبوت/64.

{Tebuli buno obulamu bw'ensi -wabula – bwo masanyu namuzannyo. Naye mazima obulamu bw'omunnyumba ey'oluvannyuma bwo bwe bulamu obwanamaddala, singa -abantu- bamanyi} 29:64.

Obulamu obw'oluvannyuma ddala bwe bulamu obwanamaddala; kubanga y'ennyumba ey'okubalibwa n'okusasulwa , n'olw'okubeera nti yo abagenda okujiyingira bagenda kugibeeramu bugenderevu mirembe namirembe, nga abakozi b'ebirungi bali mubyengera, ate abakozi b'ebibi nga bali mubibinyoobonyo eby'olubeerera mirembe namirembe.

N'olw'ekyo, ennyumba eyo bweyamala okubeera nti omuntu tatuuka gy'eri okugyako nga amaze kufa



n'azuukira oluvannyuma lw'okufa kwe, buli yenna atakkiriza muleziwe - oyo alina ekimubulako kubutondebwe, omwonoonefu w'amagezi – yakiwakanya . Nekulw'ensonga eyo Allah kyeyava assaawo obubonero obwo obunene ; emyoyo gisobole okufumintiriza kuntonda yabyo ey'ettendo era eyeewunyisa, kigisobozese okukkiriza nti okuzuukira kutuufu era kwakubeerawo buli mungeri yonna; kubanga okuzzaawo ekitonde kyangu nnyo okusinga okukitandiikawo omulundi ogusookera ddala, wabula ate okutonda eggulu n'ensi kinene nnyo okusinga okuzzawo omuntu oluvannyuma lw'okufa kwe . Allah omutonzi omuyinza omugulumivu agamba bw'ati:

{وهو الذي يبدأ الخلق ثم يعيده وهو أهون عليه}

الروم/27.

{Era ye –Allah omutonzi omuyinza- y'oyo atandiikawo

ebitonde era y'agenda okubizzaawo oluvannyuma –lw'okufa- era kyo –ekyokubizzaawo oluvannyuma lw'okufa- ky'ekisinga okubeera ekyangu ku ye} 30:27.
Nate ayongera n'ategeeza nti:

{لخلق السموات والأرض أكبر من خلق الناس} الغافر/57.

{Mazima okutonda eggulu n'ensi kwekusinga obunene okusinga okutonda abantu -bonna-} 40:57.
Era aw'ekitiibwa ayongera n'ategeeza nti:



{الله الذي رفع السموات بغير عمد ترونها ثم استوى على العرش ، وسخر الشمس والقمر كل يجري لأجل مسمى يدبر الأمر يفصل الآيات لعلكم بلقاء ربكم توقنون} الرعد/02

{Allah y'oyo eyawanika eggulu awatali mpagi gyemulaba n'oluvannyuma yatereera ku Al-arshi, era –y'oyo- eyagonza enjuba n'omwezi buli kimu –kubyo byombiriri- kitambula kulw'ebbanga erimanyiddwa –lyeyakigerekera, era y'oyo- ategeka n'alabirira ensonga zonna –n'olw'ekyo- annyonnyola obubonero – bwe mubujjuvu, obulaga obuyinza bwe - oba olyawo nemukakasa -okumusisinkana-} 13:2

oluvannyuma lw'ebyo, muganda wange, bwekiba nti ensi eno n'eggulu nga byonna byagonzebwa kululwo, era bwekiba nti obubonero bwabyo bwonna obwewunyisa bwassibwaawo nga bwebujulizi ku ggwe obulaga nti: Tewali Katonda asinzibwa omutuufu okugyako Allah yekka tewali kimwegattako, era bw'oba nga otegedde nti okuzuukirakwo n'obulamubwo oluvannyuma lw'okufakwo, ky'ekintu ekisinga obwangu okusinga okutonda eggulu n'ensi era nga okimanyi nti ogenda kusisinkana omutonziwo akubale emirimugyo, era bw'oba nga otegedde nti ensi n'eggulu byonna bisinza omutonzi wa'byo Allah , nga n'ebitonde bye



bimutendereza olw'amatendo ge amajjuvu. Nga bw'agamba nti:

{يسبح لله ما في السموات والأرض الملك القدوس العزيز الحكيم} الجمعة/1.

{Bitendereza Allah -omutonzi- ebyo byonna ebiri muggulu n'ebyo byonna ebiri munsi –nebimwawula mubwakatonda bwe- Allah oyo omufuzi –wa buli kitonde-, omutukuvu –kubuli bukendeevu-, ow'ekitiibwa, omutetenkanya –alamula mubwenkanya-} 62:1.

Era ebyo byonna ebitonde bivunnama olw'okugulumiza ekitiibwa kye Allah omutonzi wa byo, Allah ow'ekitiibwa atutegeeza bwati:

{ألم تر أن الله يسجد له ما في السموات ومن في الأرض والشمس والقمر والنجوم والجبال والشجر والدواب وكثير من الناس وكثير حق عليه العذاب}



الحج/18.

{Tolaba nti mazima Allah –omutonzi w'ebitonde byonna- bamuvunnamira abo abali muggulu nemunsi. N'enjuba, n'omwezi, n'emunnyeenye, n'ensozi n'emiti n'ebiramu ebitambula –ebisolo n'ebiwukka- ebyo byonna bimuvunnamira, n'abantu bangi, era bangi -mubantu- byabakakatako ebibonyoobonyo –by'Allah omutonzi



wabwe –olw'obujeemu} 22:18.

Wabula ebitonde ebyo byonna bivunnamira Allah omutonzi waabyo nebisaba okusaba okusaanidde buli mutindo, Allah –erinya kye liweebwe ekitiibwa- ategeeza nti:

{ألم تر أن الله يسبح له ما في السموات والأرض والطير صافات كل قد علم صلاته وتسبيحه} النور/41.

{Tolaba nti mazima Allah –omulezi w'ebitonde byonna- bimutendereza byonna ebyo ebiri muggulu nemunsi n'ebinyonyi –bimutendereza – nga byanjuluzza –abiwawaatiro byabyo- eyo mubwengula- buli kimu mubitonde mazima –Allah omutonzi era omulezi wa kyo yakiyigiriza- kimanyi engeri gyekisabamu era kimanyi n'engeri gye kitenderezaamu –omutonzi wakyo-} 24:41.

Bwe guba nga omubiri gwo gutambulira kuntegeka ya gwo okusinziira kungereka ya Allah nekuntegekaaye, omw'oyo amawuggwe g'ombiriri, ekibumba, n'ebiyungo ebirala ebisigadde bibeera bijeemulukufu eri omulezi waabyo era nga byewaayo eri omulezi wabyo abifuge era abikulembere … abaffe, kubeera okusalawokwo kwakyeyagalire okwo kwewalondako kubibiri: okukkiriza omuleziwo, oba okumujeemera. Abange! Bwekiba nga ekyo kyewasalawo, okwo kubeera kwawukana kundagaano nekukkubo eggolokofu ely'omukisa



erimanyiddwa kuggulu nemunsi wabula ne mumubiri gwo gwennyini .

Mazima omuntu omugezi omujjuvu afumintiriza kennyini okubeera nti yayawukanye era ali bweru wabutonde bw'ebitonde byonna muggulu nemunsi awamu n'obugazi bwabyo.

## OKUTONDA OMUNTU N'OKUMUGULUMIZA

Allah omutonzi w'ensi n'eggulu yasalawo atonde ekitonde ekinaabeera nga kisobola okuzimba ensi eno, ekitonde ekyo n'asalawo okubeera nga ye muntu. Era okutetenkanya kwe –owenjawulo kubitonde byonna- nekusalawo nti omuntu oyo agenda kumukola mukimu kubintu ebiri kunsi, era n'atandiika okumutonda nga amujja muttaka. Oluvannyuma yamuteeka mukifaananyi ekisiinga obulungi era ky'ekyo omuntu ky'alimu n'okutuusa olwaleero. Omuntu bweyamala okutereera obulungi nga ajjudde munkolaye, Katonda yamufuuwamu



omwoyo okugenda okulaba nga muntu ali mukifaanaanyi ekisinga obutereevu: awulira, alaba, atambula era ayogera, omuleziwe n'amutebenkeza mu Jjanah –munyumba ey'ebyengera-, era n'amuyigiriza buli kyonna ekyetaagisa okukimanya, n'amukkiriza okulya n'okukozesa buli ekiri mu nnyumba eyo. Wabula



n'amugaana omuti gumu gwokka -nga ayagala kumugezesa- Katonda n'ayagala ayolese ekitiibwa ky'omuntu eri ebitondebye, kwekulagira Bamalaika be bavunnamire Adam, Bamalaika bonna nebavunnama, okugyako Ibuliisu yagaana okuvunnama olw'okwekuza n'obuwakanyi. Omuleziwe kyeyava amunyiigira kulw'okwawukana kukiragiro kye era n'amugoba mukusaasira kwe kubanga yamwekuluntalizaako. Ibulisu kyeyava asaba omuleziwe amuwe obuwangaazi obuwanvu era amulindirize okutuusa ku lunaku lw'enkomerero; Katonda we n'akkiriza okumuwangaaza mpaka ku lunaku lw'okuyimirira mumaasoge n'okusasula abaddube. Sitaani kyeyava ekwatirwa Adam –emirembe gibeere kuye- enswaalwa kulw'ekyo kyeyamusukkulumako ye nezzadde lye, sitaani n'erayira omulezi waayo nti egya kubuza abaanaddaamu bonna era nti egya kubayita mubuli ludda: mumaaso gaabwe, emabega waabwe, kuddyo waabwe, nekukkono waabwe. Okugyako abaddu b'Allah abalongoofu abakola kululwe yekka abo abamalirivu abamutya, mazima Allah omulezi

waabwe abakuuma n'abuwonya enkwe za sitaani, era Allah n'alabula Adamu –emirembe gibeere kuye- kunkwe za sitaani ezo. Wabula sitaani eyo yasendasenda Adamu –emirembe gibeere kuye- nemukyala we Haawa [Eva] kulw'okwagala bajjibwe bombiriri munnyumba ey'emirembe –Jjanah-. Era nebabikkulira bombiriri ekyo



kye baali bakisiddwa bombiriri mu by'ensonyi byabwe, era n'ebalayirira bombiriri nti: Mazima nze nzize kubabuulirira era mazima Allah omulezi wammwe teyabagaana kulya kumuti ogwo wabula lwakubanga mujja kufuuka bamalaika oba okubeera mwembiriri mubulamu buno olubeerera.

Bombiriri kyebaava balya kumuti ogwo Allah gwe yabaziyiza okusemberera. N'ekibonerezo ekyasookera ddala okubatuukako olw'okwawukana kukiragiro ky'Allah omulezi waabwe kwali bwereere bwabwe kubeyolekera. Omulezi waabwe kwekubajjukiza bombiriri nga bweyabalabula oluberyeberye ku nkwe za sitaani. Nemukiseera ekyo, Adam –emirembe gibeere kuye- yasaba omulezi we amusonyiwe era neyeenenya gy'ali, omulezi we n'amusonyiwa era n'akkiriza okwenenya kwe n'amulonda okubeera Nabbi era n'amulunngamya, n'amulagira abeere nga akka okuva munnyumba ey'ebyengera -Jjanah- eyo gy'abadde abeeramu adde kunsi nga okwo kwagenda okubeerera ddala era kw'agenda okweyagalira naye nga okweyagala



okwo kwakiseera kitono.  Era omuleziwe yamutegeeza nti muttaka kw’asse mweyamukola era kulyo kw’agenda okuwangaalira era mulyo mw’agenda okuziikibwa nga afudde era nemulyo mw’agenda okumujja amuzuukize amuzzeewo.

Adamu –emirembe gibeere kuye - kwekukka kunsi

57

ye nemukyala we Haawa nebatandika okuvaamu ezzadde lyabwe bombiriri, era baali basinza Allah omutonzi waabwe nga batambulira kw’ebyo byeyabalagira, kuba Adamu –emirembe gibeere kuye- yali Nabbi.

Mazima Allah ow’ekitiibwa yatubuulira ekyafaayo ekyo mukitabo kye ekitukuvu n’agamba nti:

{ولقد خلقناكم ثم صورناكم ثم قلنا للملائكة اسجدوا لآدم فسجدوا إلا إبليس لم يكن من الساجدين ، قال ما منعك ألا تسجد إذ أمرتك قال أنا خير منه خلقتني من نار وخلقته من طين ، قال فاهبط منها فما يكون لك أن تتكبر فيها فاخرج إنك من الصاغرين ، قال أنظرني إلى يوم يبعثون ، قال إنك من المنظرين ، قال فبما أغويتني لأقعدن لهم صراطك المستقيم ، ثم لآتينهم من بين أيديهم ومن خلفهم وعن أيمانهم وعن شمائلهم ولا تجد أكثرهم شاكرين ، قال اخرج منها مذءوما مدحوراً لمن تبعك منهم لأملأن جهنم منكم أجمعين ، ويا آدم اسكن أنت وزوجك الجنة فكلا من حيث شئتما ولا تقربا هذه الشجرة

58

فتكونا من الظالمين ، فوسوس لهما الشيطان ليبدي لهما ما ووري عنهما من سوءاتهما وطفقا يخصفان عليهما من ورق الجنة وناداهما ربهما ألم أنهكما عن تلكما الشجرة وأقل لكما إن الشيطان لكما عدو مبين ، قالا ربنا ظلمنا أنفسنا وإن لم تغفر لنا وترحمنا لنكونن من الخاسرين ، قال اهبطوا بعضكم لبعض عدو ولكم في الأرض مستقر ومتاع إلى حين ، قال فيها تحيون وفيها تموتون ومنها تخرجون} الأعراف/11-25.

{Mazima twabatonda, oluvannyuma netubawa ekifaananyi –kyammwe ekyo kyemulimu eky’obuntu-, oluvannyuma, netugamba bamalaika nti: muvunnamire Adam! Nebavunnama -bonna- okugyako Ibuliisi -Sitaani-, teyali wamu n’abaavunnama, Katonda n’agamba nti: kiki ekikugaanyi okuvunnama mukiseera bwe nkulagidde? -Ibuliisu- n’agamba nti: nze mulungi okusinga ye -Adam-, wantonda mumuliro, ye n’omutonda mu ttaka. -Katonda- n’agamba nti: kka okuva muyo



-Ejjanah-! Tolina gwe kwekuluntaza muyo, kale fuluma! Amazima ggwe oli wa mubanyoomebwa, -Ibuliisu- n'agamba nti: nnindiriza ko okutuusa ku lunaku lwe balizuukizibwa, -Katonda- n'agamba nti: mazima ggwe



oli wamubalindirizibwa. -Ibuliisu- n'agamba nti: nga bw'ombuzizza, nzija kubatuuliriranga –abaddubo nga mbateeze- ku kkubo lyo eggolokofu, oluvannyuma nzija

kubajjiranga okuva mumaaso gaabwe n'emabega waabwe ne kuddyo waabwe neku kkono waabwe, era togenda kusanga nga abasinga obungi mu bo beebaza –ebyengera byo-, -Katonda- n'agamba nti: fuluma muyo, nga oli avumiddwa, agobeddwa, omuntu aliba akugoberedde mu bo, nngenda kujjuza omuliro -Jahannama- okuva mummwe mwenna, owange gwe Adam! Kkalira gwe nemukyala wo Haawa mu Jjanah, era mulye buli kyonna kye mwagala kyokka temusembereranga omuti guno ne mubeera mwembiriri ab'omubalyazaamanyi, Sitaani n'abalabankanya bombiriri –nga abasendasenda alyoke-ababikkulire ekyo kye baali bakisiddwa bombiriri muby'ensonyi byabwe, n'agamba nti: Mukama wammwe teyabagaana kuguno omuti wabula lwakubanga mwandibeera bamalaika mwembiriri oba okubeera mwembiriri ab'omu -bulamu- oluberera, n'abalayirira bombiriri -ng'agamba- nti: mazima nze kummwe ndi mubuulirizi, kale n'abalagirira –eri obwonoonyi-

n'okubakwenyakwenya, bwe baamala okukomba -okuloza- ku muti ne nezibebikkulira -ensonyi- zaabwe bombiriri nebatandika okwekwasaako kubwo -obwereere-ebikoola by'omu Jjanah. Awo Katonda waabwe



n'abakowoola bombiriri –ng'agamba- nti: Ssabagaana mmwe mwembiriri -okulya- kw'ogwo omuti era nembagamba nti: mazima sitaani mulabe wammwe walwatu? Nebagamba bombiriri nti: Mukama waffe! Tulyazaamaanyizza emyoyo gyaffe, bw'onoba totusonyiye n'otusaasira tugya kubeera ddala abomu bafafaaganiddwa!, -Katonda- n'agamba nti: mukke –muve mu Jjanah-, mubeere n'obulabe -mummwe- mwekka na mwekka, era mulina munsi obutebenkero n'okweyagala okutuusa ekiseera ekigere -lwekinaatuuka-, Katonda n'agamba nti: muyo mugenda kubeera balamu, ne muyo mwemulifiira, ne muyo mwemulijjibwa –mutwalibwe eri okulamulwa kulunaku lw'ekomerero-} 7:11-25.

Sseruganda wetegereze nnyo engeri ey'ekitiibwa Allah gyeyatondamu omuntu, kubanga yamutonda n'amutereeza olutereeza olusinga obulungi, n'amwambaza ebyambalo ebimuweesa ekitiibwa ekimusukkulumya kubitonde byonna, nga : okutegeera, okumanya, okunyonyola, okwatula, enkulaye, n'ekifaananyi ekirungi eky'ekitiibwa, n'amuwa okumanya okumusobozesa okuwa obujulizi



n'okulowooza, n'okusobola okunoonya empisa ennungi nga: okukola obulungi, okugondera Katonda n'okwewaayo gyali, era lowooza kumbeeraye bweyabeera nga ttondo lyamazzi agazaala agaserebera



elyaterekebwa munnabana, ogeraageranye n'embeera gy'agenda okubeeramu nga ali mu Jjanah, malaika nga ziyingira gyali?! {Kale yatukula Allah –omutonzi oyo-omulungi okusinga abatonzi -bonna-!} 23:14.

" فتبارك الله أحسن الخالقين " المؤمنون : 14 .

Ensi eno eringa kyalo omuntu y'akibeerako era buli omu atewaana nayo nga agyinoonyaaamu ekinaamugasa, nabuli kyonna ekiri kunsi kuno kyateekebwaawo kulwa kuyamba ye nakumumalira byetaago bye.  Zimalaika ezamuteekebwako zimukuuma ekiro n'emisana n'ezo ezivunanyizibwa kukutonnyesa enkuba n'okumeza ebimera zonna zitewaanira ye afune eky'okulya . Ebyombo byonna byagonzebwa bibeere nga byetooloolere kumayanja kulw'okumugasa.  Enjuba n'omwezi nemunnyeenye byagonzebwa bitambule nga bimubalira ebiseerabye n'okulongoosa entegeka y'eby'okulya bye.  Ebitonde ebiseeyeyera mubbanga -mubwengula- byagonzebwa kululwe, nga: Empewo, ebire, n'ebinyonyi .  Ensi eyawansi yonna yagonzebwa kuluwe era yatondebwa egase ye ,  Ettaka lyayo, n'ensozi zaayo, amayanja gaayo n'emigga, emiti gyayo n'ebibala byayo, n'omuddo gwayo n'ebisolo ebigyiriko nabuli kyonna ekigiriko kyateekebwako kuluwe, Allah atutegeeza bw'ati:



{الله الذي خلق السموات والأرض وأنزل من السماء فأخرج به من الثمرات رزقا لكم وسخر لكم الفلك لتجري في البحر بأمره وسخر لكم الأنهار ، وسخر لكم الشمس والقمر دائبين وسخر لكم الليل والنهار وآتاكم من كل ما سألتموه وإن تعدوا نعمت الله لا تحصوها إن الإنسان لظلوم كفار} إبراهيم/32-34.

{Allah –omulezi wammwe- ye yatonda eggulu n'ensi, n'atonnyesa enkuba okuva muggulu, n'afulumya nayo ebibala nga kyakulya kyammwe, n'abagondeza amaato gasobole okuseeyeeya kunnyanja kulw'obuyinza bwe, n'abagondeza emigga, n'abagondeza enjuba n'omwezi ebitambula olubeerera –beegase nabyo- era n'abagondeza ekiro n'emisana, n'abawa buli -kyonna-kye muba mumusabye- ne kyemuba temumusabye, ate n'abawa ekigero ekibamala obulungi-, era bwemuba musazeewo mubale ebyengera Allah –omulezi wammwe by'abawa- temuyinza kubimalayo, -wabula- mazima omuntu mulyazaamaanyi -yeeryazaamaanya yekka-muwakanyi nnyo} 14:32-34.

N'ekiraga nti Allah yasukkulumya nnyo omuntu



kubitonde byonna ebisigadde, kwe kubeera nti



yamutondera byonna byeyeetaaga mubulamu bwe buno obw'okunsi era n'amutegekera byonna byeyeetaaga ebinaamutuusa mumadaala agawaggulu munnyumba ey'obulamu obw'oluvannyuma eyenkomerero; n'abeera nti yamussiza ebitabo bye ebirimu amateekage, n'amutumira ababaka be, bamunnyonyole amateeka ge agali mubitabo ebyo era babeere nga bamukowoole agakkirize.

Oluvannyuma lw'ebyo byonna Allah omuleziwe yamutondera omukyala nga amujja muye -Adamu- yennyini abeere naye nga amumalira ebyetaago bye eby'obubumbwa, asobole okufuna eddembe n'obutebenkevu kulwamunne oyo. Era basobole bombiriri okufuna mukwegatta kwabwe okwo obutebenkevu, omukwano, okusaasiragana , n'okumaliragana ebyetaago ; Kubanga mububumbwa bwabwe bombiriri obw'omubiri n'omwoyo, n'obwemisiwa mulimu buli omu okubeera nga ayanukula ebyetaago byamunne n'okutuukiriza endagano ey'okutandikawo omulembe omupya nga guva mubo bombiriri . Obubumbwa bwabwe nebubeera nti bw'atereka endowooza eyo mumitima gyabwe bombiriri . Munkolagana eyo bw'etyo ne kuleetera omwoyo n'emisiwa obutebenkevu : omubiri n'omutima nebifuna eddembe, nekuleetera obulamu n'empangaala okutereera

omwami n'omukyala nebatebenkera kyenkanyi .



Allah omutonzi waffe yatongola abakkiriza mubantu bonna n'abafuula nga bebasaana okubeera abaagalwabe , yabalagira okumugondera nebamwanukula era bakolera kumateekage; basobole okubeera abasaana okumuliraana mu Jjanah ye, nemubo mw'alonda Bannabi, Abatume, Abakuumi n'Abajulizi, n'abeera nga yabawa kunsi kuno ekyengera kyebeyagaliramu nga nakyo kwekubeera abaddu be, ye gwebagondera mubuli kimu era gwe bakowoola mubwetaavu n'abeera nga yabalondera ekyengera ekiyitirivu -omulala atali bo kyatagenda kufuna- ekirimu emirembe, obutebenkevu n'okwesiima. Wabula ekisinga ebyo kwekubeera nti bakolera kumazima ago abatume gebajja nago era nebagakkiriza, ate nga nekunkomerero yabategekera ebyengera eby'olubeerera n'okwesiima okwannamaddala, ebisanira ekitiibwakye n'obugabibwe –ow'enjawulo kubitonde byonna- era ebituukaana n'obukkiriza bwabwe n'okumalirira kwabwe kululwe s'ebyo byokka wabula agenda kubawa n'ennyongeza mu birungi bye.

## EKITIIBWA KY'OMUKYALA MU BUSIRAAMU

Omukyala ekitiibwa kye mu busiraamu kyagenda wala nnyo, era tekinnabeerawo kko munzikiriza ezaayita



zonna wadde kumirembe egyaddirira, kubanga



Obusiraamu omuntu bumugulumiza kyenkanyi omusajja n'omukazi era kuno kunsi bonna bavunaanyizibwa kyenkanyi kumateeka g'omutonzi wabwe Allah, era nga bwebasasulwa empeera yaabwe kyenkanyi mumaasoge, Allah ategeeza bw'ati:

{ولقد كرمنا بني آدم} الإسراء/70.

{Mazima ddala Twagulumiza omwanadaamu} 17:70.

Era Allah ategeeza nti:

{للرجال نصيب مما ترك الوالدان والأقربون وللنساء نصيب مما ترك الوالدان والأقربون} النساء/7.

{Abasajja balina omugabo mw'ebyo bye baba balese abazadde -baabwe- bombiriri n'abennganda ez'okumpi, n'bakyala balina omugabo mw'ebyo abazadde -baabwe- ababiri n'abennganda -zaabwe- ez'okumpi} 4:7.

Nate Allah ayongera n'ategeeza nti:

{ولهن مثل الذي عليهن بالمعروف} البقرة/228.

{-Abakyala- balina –bye bavunaana abasajja- okufaananako n'ebyo ebiri kubo –abasajja byebabavunaana- kyokka nga babikola mungeri ya buntubulamu} 2:228.



Nate Allah ategeeza nti:

{والمؤمنون والمؤمنات بعضهم أولياء بعض} التوبة/71.

{Abakkiriza abasajja n'abakkiriza abakazi abamu mubo mikwaano gyabannaabwe –bonna baagalana-} 9:71.

Era Allah ow'ekitiibwa ategeeza nti:

{وقضى ربك ألا تعبدوا إلا إياه وبالوالدين إحساناً إما يبلغن عندك الكبر أحدهما أو كلاهما فلا تقل لهما أفٍ ولا تنهرهما وقل لهما قولاً كريماً ، واحفض لهما جناح الذل من الرحمة وقل رب ارحمهما كما ربياني صغيراً} الإسراء/23-24.

{Mukama wo yasalawo nti: temusinza omulala yenna wabula ye yekka –gwe muba musinza-, era -n'akubiriza nti:- n'abazadde bombiriri mubayise bulungi- mazima wonna, w'atukiranga mubukadde nga ali w'oli, omu kubo bombiriri oba bombiriri togezanga okubagamba ekigambo kyonna ekibi –eky'okubekkaanya oba okubenyinyala- era togezanga okubakambuwalira, wabula bagambenga ekigambo ekibagulumiza. Era bakkakkanyizenga bombiriri ekiwawatiro ky'obwetowaaze mukusasira era ogambe –nga obasabira-



nti: Ayi mukama wange! Basaasire bombiriri nga -nabo-



bwe banderanga nga ndi muto} 17:23-24.

Era Allah ayongera n’ategeeza nti:

{فاستجاب لهم ربهم أني لا أضيع عمل عامل منكم من ذكر أو أنثى} آل عمران/195.

{Mukama waabwe n’abaanukula –okusaba kwabwe, n’okugamba nti: -mazima nze sibuzabuza mpeera ya mulimu gwa mukozi yenna mummwe, k’abeere nga musajja oba mukazi} 3:195.

Era Allah ategeeza nti:

{من عمل صالحاً من ذكر أو أنثى وهو مؤمن فلنحيينه حياة طيبة ولنجزينهم أجرهم بأحسن ما كانوا يعملون} النحل/97.

{Omuntu akola omulimu omulungi nga mukkirirza k’abeere mubasajja oba mubakazi, naye nga mukkiriza tujja kumulamusa obulamu obulungi era ddala tugenda kubasasula empeera yaabwe –kunkomerero- n’ekyo ekisinga obulungi okusinga ebyo bye baalinga bakola} 16:97.

Era Allah ow’ekitiibwa ategeeza nti:

{ومن يعمل من الصالحات من ذكر أو أنثى وهو مؤمن



فأولئك يدخلون الجنة ولا يظلمون نقيراً} النساء/124.

{N’omuntu Akola emirimu emirongoofu k’abeere nga musajja oba mukazi naye nga mukkiriza, abo beb’okuyingira Ejjanah –ennyumba ey’emirembe-, tebagenda kulyazaamaanyizibwa wadde akanyinkuuli –kubirungi byabwe-} 4:124.

Okugulumizibwa okwo omukyala kweyafuna mu Busiraamu tewali walala wonna wekusangibwa muddiini endala oba munzikiriza endala oba mumateeka amalala gonna. Mazima Abarooma baasalawo mumateeka gabwe gebayita ag’ekigunjufu, baasalawo omukyala abeere muddu nga afugibwa musajja era nga talina mugabo gwonna. Abantu nebakunngaana nebakola olukiiko gaggadde nebanonyereza kungeri z’omukyala, nelusalawo nti mazima omukyala kitonde ekiriwo ekitaliimu mwoyo n’olw’ekyo siwakufuna bulamu bwankomerero era nti ye kyenyinyalwa.

Ate mu Athene, omukyala yali atwalibwa nga ekintu ekyagwa ku nnyinikyo, yali atundibwa era nga agulibwa bugulibwa, era yali atwalibwa nga ekyennyinyalwa eky’omubikolwa ebya ssitaani.

Ate amateeka ga Buyindi agedda g’asalawo nti endwadde nga –kawumpuli, kolera, ebola-, okufa



omuliro, obutwa -obusagwa- bw'emisota birungi okusinga omukazi, era omugabogwe mubulamu gwali



guggwawo na kufa kwa bbaawe –oyo abadde mukama we- era nga olulaba kumulambo gwabba nga ye kasuka yennyini mumuliro, era nga bwatakikola akolimirwa.

Ate bo Abayudaaya balina okulamula okukwata kumukazi okuli mundagaano enkadde mu baibuli kugamba bwekuti: "Nakyuka, omutima gwange nengukakasa okumanyanga , n'okukenneenyanga, n'okunoonyanga amagezi n'ensonga z'ebigambo, n'okumanyanga ng'obubi busirusiru, era ng,obusirusiru ddalu: era ndaba ekigambo ekisinga okufa okubalagala , ye mukazi ,omutima gwe byambika n'ebitimba , n'emikono gye gyiri ng'enjegere : buli asanyuka Katonda alimuwona; naye alina ebibi alikwatibwa ye" Omubuulizi : 7: 25-26 .

Oyo ye mukazi, bw'atyo bweyali atwalibwa kumirembe egyayita, wabula embeeraye kumulembe guno ebyafaayo bino ebijja byebinagitangaaza:

Wieth Kordsten yawandiika mukitabokye nga annyonyola ebikwata ku kanisa y'abakatuliki kuludda lw'omukyala yagamba bw'ati: (mumirembe egyakaggwa, okulabirira omukazi omu Europe kwali kutono nnyo munzikiriza y'abakatuliki kuba omukazi atwalibwa nga kitonde kyamuddaala lya kubiri), nemu Bufaransa baatuuza olukunngaana mu mwaka 586 nga lunoonyereza kunsonga y'omukazi era naye abalibwa nga muntu oba si



muntu? N'oluvannyuma lw'okukubaganya ebirowoozo, abakunngaanye baasalawo nebagamba nti mazima omukyala naye muntu wabula ye yatondebwa lwakuwereza musajja. Era mazima etteeka elye 217 mumateeka ga Bufaransa lyeyayogera kunsonga eno ligamba nti: (Omukyala omufumbo –wadde nga obufumbo bwe buyimiridde ku kwawula wakati w'obufuzi bw'omukyala n'obwabba [Omukyala alina ebibye by'afuga nebba naye alina ebibye byafuga], omukyala tagwana kugaba ,oba okutunda omugabo gwe ,oba okusinga ekintu kyonna kyekimu kubadde kuwaanyisa oba nedda , ebyo byonna tagwana kubikola nga tebali ne bba mundagaano oba okumukkiriza mu buwandiike ) .

Ate yo mu Bungereeza Henry Ow'omunaana yaziyiza omukazi yenna omungereeza okusoma ekitabo ekitukuvu -Baibuli-, abakazi nebamala ebbanga nga bali bwebatyo okutuusa mumwaka 1850, okugyako abatono ennyo mubannaansi, era abakazi baasigala bwe batyo nga tebalina migabo gyabwe egy'obuntu okutuusizaddala mu mwaka ogwa Lukumi mu lunaana kinaana mw'ebiri (1882).

Wabula mu Europe ne mu America nemunsi endala ezifulumya eby'amakolero, omukazi ennaku zino kyo



kitonde ekitali kyamuwendo era ekyalaisi ekisangibwa buli wamu kubintu by'amaguzi, kuba ye baamufuula nga



kyekirango ekiyita abaguzi, wabula embeera yatuusa n'okumwambula ebyambalobye basobole okumuteeka kuby'amaguzi kyabwe babirange bulungi, omubirigwe n'ekitiibwakye byakkirizibwa kulw'amateeka n'entegeka yaabwe gyebaasalawo asobole okubeera ekintu ekisanyusa obusanyusa abasajja mu buli kifo.

Omukazi n'abeera nga alabirirwa ebbanga ly'amala nga akyasikiriza, asobola okuwaayo omukono gwe, ekirowoozo kye oba omubirigwe. Naye bw'akaddiwa n'aba nga takyasobola kwewaayo olwo alina kuwangaala yekka mu nnyumba ye bw'omu oba mwebyo ebiyimirizaawo obulamu.

Sseruganda omusomi; geraageranya ebyo byonna by'otegedde kumpisa abo gyebayisaamu omukyala -tebyenkanankana- n'ebyo ebiri mukitabo eky'ekitiibwa Qur'an , nga ekigambo ky'omugulumivu Allah ekigamba nti:

{المؤمنون والمؤمنات بعضهم أولياء بعض} التوبة/71.

{Abakkiriza abasajja n'abakkiriza abakazi abamu mubo mikwaano gyabannaabwe –bonna baagalana-} 9:71.

N'ekigambo ky'ow'ekitiibwa kino:

{ولهن مثل الذي عليهن بالمعروف} البقرة/228.

{-Abakyala- balina –byebavunaana abasajja-



ebifaanana n'ebyo ebiri kubo –abasajja byebavunaana- kyokka nga babikola mungeri yabuntu bulamu} 2:228.

N'ekigambo ky'ow'ekitiibwa kino:

{ وقضى ربك ألا تعبدوا إلا إياه وبالوالدين إحساناً إما يبلغن عندك الكبر أحدهما أو كلاهما فلا تقل لهما أفٍ ولا تنهرهما وقل لهما قولاً كريماً ، واخفض لهما جناح الذل من الرحمة وقل رب ارحمهما كما ربياني صغيراً} الإسراء/23-24.

{Mukama wo yasalawo nti: temusinza omulala yenna wabula ye yekka –gwe muba musinza-, era n'akubiriza nti:- n'abazadde bombiriri mubayise bulungi, mazima wonna, w'atuukiranga mubukadde nga ali w'oli, omu kubo bombiriri oba bombiriri togezanga okubagamba ekigambo kyonna ekibi –eky'okubekkaanya oba okubenyinyala- era togezanga okubakambuwalira, wabula bagambenga ekigambo ekibagulumiza. Era bakkakkanyizenga bombiriri ekiwawaatiro ky'obwetowaaze mukusasira era ogambe –nga obasabira- nti: Ayi mukama wange! Basaasire bombiriri nga -nabo-bwe banderanga nga ndi muto} 17:23-24.



Katonda bweyamala okugulumiza omukazi bw'atyo, yannyonyola abantu bonna okutwaliza awamu nti mazima omukazi yamutonda abeere nga yemaama



w'eggwanga, yemukyala, yemuwala era ye mwannyina w'eggwanga, nekulw'ensonga eyo kyeyava assaawo amateeka agetongodde agakwata ku mukazi yekka nga tegakwata ku musajja.

## EKYAGENDERERWA MU KUTONDA OMUNTU

Tunnyonyodde jebuvudde nti mazima Allah yatonda Adamu era n'amutondera omukyala Haawa n'abateeka bombiriri mu Jjanah. Oluvannyuma Adamu yajeemera omulezi we, n'oluvannyuma yamusaba amusonyiwe, Allah n'amusonyiwa n'amulunngamya, n'amulagira afulume mu Jjanah ajiveemu nemukyalawe akke kunsi. Nemukukka kw'Adamu kuno kunsi, Allah –ow'enjawulo kubitonde byonna- yalina mukyo ebigendererwa eby'ettendo amagezi g'omuntu byegatasobola kutegeera, n'olulimi byelutasobola kunnyonyola. Nemubigambo byaffe ebijja tugenda kugezako okunnyonyola ebimu kubigendererwa ebyo:

1- Mazima Allah –eyayawukana kubitonde byonna- yatonda ebitonde lwakwagala bimusinze era nga ky'ekigendererwa ekikulu kyeyasinziirako okubitonda, Allah ategeeza bw'ati:



{وما خلقت الجن والإنس إلا ليعبدون}الذاريات/56.

{Saatonda amageege n'abantu –kunkolera kirala kyonna- wabula kulwa kunsinza} 51:56.

Kimanyiddwa bulungi; okusinza okujjuvu okwetagisa kumuntu asobole okuyingira mu nnyumba ey'ebyengera ey'obugenderevu tekukolerwa muyo wabula alina kukukolera wano kunsi munnyumba eno erimu okugezesebwa n'okukemebwa, kubanga ennyumba ey'obugenderevu nyumba yabiwoomu era yo yabyengera so si yakugezesa nakulafuubana.

2- Mazima Allah –omwawufu ennyo kubitondebye- mukutonda omuntu yayagala alonde mubo Bannabbi, ababaka, abakuumi n'abajulizi nga abaagala era nga nabo bamwagala kwekubateeka wakati mubalabe be abagezese nabo, wabula bwebaamala okumusukkulumya kubitonde, era nebawaayo emyoyo gyabwe n'emmaali yaabwe kulw'okmusiimya n'okumwagala; kyebaava bafuna okwagala kwe n'okusiima kwe n'okubeera kulusegere, songa ekyo baalibadde sibaakukifuna singa tebaakola bwebatyo . Eddaala ely'obubaka n'ely'obwannabbi, n'ely'obujulizi gegamu kumadaala agasinga obulungi ewa Allah . Omuntu ekyo yalibadde takifuna wabula kyamutuukako



kulw'okugera kw'Allah omutonzi kweyagera okw'okussa Adamu –emirembe jibeere kuye-n'ezadde lye kuno kunsi.



3- Mazima Allah –omujjuvu- yemufuzi ow'amazima omutuufu ow'olwatu; n'omufuzi y'alina okulagira n'okuziyiza era y'alina okusasula n'okubonereza. Era y'anyooma era y'agulumiza, era y'alina okugaba ebitiibwa n'okukkakkanya, n'olw'ekyo obufuzibwe – oy'omujjuvu- kyebuva bwasalawo okussa Adamu n'ezzadde lye kunnyumba ey'okunsi amateeka g'obufuzi galyoke gabakoleko, n'oluvannyuma abajjulule abazzeeyo mu nnyumba ey'obugenderevu mw'agenda okubasasulira empeera yaabwe kulw'emirimu gyabwe gyebakolanga.

4- Mazima Allah ow'ekitiibwa yakunngaanya okuva mubuli kika kyattaka n'atondamu Adamu. Kimanyiddwa nti ettaka libeeramu eddungi n'ebbi, era mulimu eggumu ely'olyinja n'eggonvu ely'ebbumba. Ye Allah –omujjuvu kubuli kikendeevu- yakimanya nti muzzadde ly'Adamu –emirembe gibeere kuye- mugenda kubeeramu abatasaana kubeera naye munnyumbaye (Jjanah), kyeyava asalawo n'amussa ku nnyumba y'okunsi ajjemu abalungi n'ababi, n'oluvannyuma yabaawuliramu n'abagabanya munnyumba zombiriri: Abalungi nebamubeera kulusegere mu Jjanah, ababi nebabeera mu nnyumba ey'aboononefu ennyumba y'ababi (Mumuliro).

5- Mazima –Allah ow'ekitiibwa- alina amannya amalungi mangi ddala, nemugo mulimu gano:



Omusonyiyi, Omusaasizi, Omuguminkkiriza… omuntu yali alina okumanya amannya ago buli limu kugo kyelitegeereza ddala, n'olw'ekyo okutetenkanya kw'Allah kyekwava kusalawo okussa Adamu –emirembe gibeere kuye- n'ezadde lye munnyumba mwebanaamanyira obwennyini bw'amnnya ago amalungi kyegategeeza; olwo Allah omusonyiyi asonyiwe gw'aba ayagadde, asaasire oyo gw'aba ayagadde agumiikirize kw'oyo gw'aba ayagadde , n'amannyage amalala bwegatyo gategeerekeke bulungi .

6- Mazima Allah Omujjuvu yatonda Adamu –emirembe gibeere kuye- n'ezzadde lye nga balimu ebiyungo byanjawulo, nga bikkiriza ekirungi n'ekibi era nga byanukula okukowoola kw'obwagazi n'ebikemo era nga byetaaga amagezi n'okumanya ; mazima ye ow'ekitiibwa kyeyava amutonderamu amagezi n'obwagazi n'abikola byombiriri nga byanukula ekibyetagisa byombiriri, ekigendererwa kye kiryooke kituukirire, ekitiibwa kye kyeyoleke mu baddube nga kiyita mukutetenkanya kwe, obukasi bwe, okusaasira kwe, n'obulungi bwe, n'obukwatampola bwe byeyolekere mubuyinza bwe nemubufuzi bwe. Kyeyava asalawo okussa Adamu –emirembe gibeere kuye- n'ezzadde lye kuno kunsi basobole okugezesebwa, omuntu asobole



okwetegekera ebikoowoola ebyo byonna n'engeri ey'okubyanukulamu, olwo okumugulumiza , oba



okumukkakkanya kusinziire kunnyanukula eyo.

7- Mazima okukkiriza eby'enkiso ebitalabika bwebukkiriza obwanamaddala obw'omugaso okusinga okukkiriza ebirabwaako, buli omu n'abeera nga akkiriza olunaku lw'okuzuukira , naye singa abantu baatondwa nga bali munnyumba ey'ebyengera tebandifunye ddaala elyo ely'okukkiriza eby'enkiso ebitalabwaako ekugenda okuddirirwa okwesiima n'ekitiibwa ebifunibwa olw'okukkiriza ebitalabika. Nekulw'ensonga eyo Allah kyeyava abassa nebadda kunnyumba eriko okukkiriza ebitalabwaako .

8- Mazima Allah ow'ekitiibwa yayagala atonde omuntu amusse kuno kunsi asobole okumanya abaddube abo beyagabira ebyengera n'abibagerera engeri gyebanamwebazaamu; olwo babeere abasinga okumwagala n'okwebaza era abasinga okwesiima n'ekyengera kyeyabawa. Allah kyava abalaga engeri gy'akolamu abalabebe n'ebibonyobonyo bye yabategekera, n'abalaga okubatongola mubonna bo n'abawa ekyengera ekisinga byonna, beyongere okusanyuka n'okweyongera okwegomba abo ababali waggulu. Ekyo kyava mukubagabira okujjuvu n'okubaagala. Nolw'ekyo tewaaliwo kubuusabuusa mu ky'okubassa kunsi n'okubagezesa n'oluvannyuma okubalonda n'okulunngamya oyo gw'aba ayagadde mubo nga kusaasira okuva gyali omutonzi, n'okufeebya oyo



gw'abeera ayagadde mubo, nga okwo kwonna kutetenkanya kwe nabwenkanya. Ne Allah yemumanyi omutetenkanya ennyo .

9- Mazima Allah ow'ekitiibwa yayagala Adamu –emirembe gibeere kuye- n'ezadde lye bakomewo munnyumba ey'emirembe nga bali kumbeera esinga obulungi, kyeyava abakombya kubuzibu bw'ensi n'okuwankawanka kwayo n'okutawaana kwayo, nga bali wano kunsi biveemu ekigero ky'empeera eziwera ekinaabasobozesa okuyingira Ejjanah kulunaku lw'enkomerero; kubanga obulungi bw'ekintu bweyolekera ku kyennyume kyakyo.

N'oluvannyuma lw'okunnyonyola entandiikwa y'omuntu, kirungi tunnyonyole obwetavu bwe eri Eddiini entuufu.

## OBWETAAVU BW'OMUNTU ERI EDDIINI

Obwetaavu bw'omuntu eri Eddiini businga obwetaavu bwe eri ekirala kyonna mw'ebyo obulamu bwe byetaaga; kubanga omuntu ateekwa okumanya ebyo byonna ebisanyusa Katondawe n'ebyo byonna



ebimunyiiza, era ateekwa okumanya amakubo mw'ayita okuganyulwa n'amakubo mw'alina okuyita okuwona



obuzibu obuba bumutuuseeko. Nabwekityo amateeka gaKatonda gegamwawulirawo nti ebikolwa bino bigasa ate bino bikosa. Era obwo bwe bwenkanya bw'Allah Omutonzi bweyassa bweyolekere mubitonde bye. Era kyekitangaala kye ekiri mubaddube , n'abantu tebasobola kuwangaala nga bali mubulamu obwesiimisa wabula nga balina amateeka gebeeyambisa okusobola okwawula wakati w'ebyo byebalina okukola n'ebyo byebalina okwewala.

Nabekityo omuntu singa alina kyayagala kyonna ateekeddwa okumanya ekyo kyayagala; kirungi kyamugaso oba kibi kikosa?! Era kimulongoosa oba kimwonoona?! . Abantu abamu ekyo bayinza okukimanya olw'obubumbwa bwaabwe, abamu nebakimanya nga beyambisa amagezi gaabwe, naye abamu tebayinza kukimanya okujjako nga ababaka bebabamanyisizza nebabannyonyola nebabibalagirira.

Newankubadde nga enzikiriza ezibuza ziragirira nezirongoosa okwenkana wa, era wadde baleeta endowooza n'ebyokulabirako ebyenkana wa obungi, tebigenda kugasa Bantu kusinga Ddiini ntuufu, wabula bajja kusigala nga beetaavu eri Eddiini entuufu, era ebyo tebigenda kwanukula byetaago bya mwoyo wadde omubiri, wabula buli omuntu lw'abiyingiramu ennyo n'abyekeeneenya, akakasiza ddala nti tebimuwa mirembe wadde n'akatono, era tebimumala nnyonta, n'olw'ekyo



tewali buddukiro okugyako okudda eri Eddiini entuufu. Omumanyi omu ayitibwa ARINASTA RAYANAN yagamba nti: (Mazima kisoboka bulungi byonna byetwagala okuggwawo n'okuvaawo okweddembe ly'okukozesa amagezi n'okumanya n'ebyamakolero byonna ,ebyo kisoboka okuggwawo wabula tekisoboka ddiini kuvaawo – omuntu n'abeera mirembe -, wabula, Eddiini ejjakusigalawo nga bujulizi era nga kekabonero akalaga obukyaamu bw'enzikiriza ezo ezaagala omuntu asigale mu kunyigirizibwa okunyomesa mubulamu buno obw'okunsi).

Ate Muhammad Fariid Wajdi agamba nti: (Tekisoboka ndowooza ya Ddiini kugwaawo; kubanga etereeza omwoyo endowooza zaagwo nezibeera zamuwendo, ye nga kirungi okwolekera awalungi! omuntu abeera wa bbeeyi neyeyongera okulongooka. N'obubumbwa bw'okubeera kubutereevu -kuddiini- bujja kusisinkana omuntu ebbanga ly'amala nga alina amagezi agamuyamba okutegeera ebirungi n'ebibi, obubimbwa obwo bw'alina bujja kweyongerera ddala butuuke w'alina okukoma mukutegeera n'okumanyakwe kweyongere).

Singa omuntu abeera walannyo neKatonda we –nga tamutegeera-, wabula okutegeera kwe nekweyongera n'okumanya kwe nekugaziwa, mukiseera



kino ategeera nti alimubutamanya bwakika kyawaggulu nnyo obutamnya muleziwe n'obutamanya kimukakatako



kuludda lw'omutonziwe oyo! Era ategeera nti omwoyo gwe agutadde mubusiru bwakika kyawaggulu obutamanya kigulongoosa n'ekyo ekigwonoona. Era ategeera obutamanyabwe bw'alina ku bintu ebyetagisa okumanya ng'okumanya eby'omubwengula n'amakubo mwebitambulira ng'okumanya okulaba, okumanya eby'obulamu, okumanya obutonde by'ebintu -Physics-, n'ebirala… nemukiseera ekyo, omuntu alina okumanya bwekutyo yeddako n'ava mububuze n'okwekuza n'adda mukwewombeeka n'okwewaayo era n'akakasa nti mazima emabega w'okumanya okwo kwonna eriyo omumanyi omutetenkanya kakensa wabyonna, era ebitonde ebyo byonna biriko omutonzi omuyinza . wabula amazima gonna bwegalabika geetaagisa omunoonyereza okubeera omwenkanya wamu n'okukkiriza eby'enkiso, n'okubeera omugonvu ennyo eri Eddiini entereevu, n'okwanukula omulanga gw'obubumbwa… singa omuntu abeera talina bintu ebyo obubumbwa bwe bukyuka nebudda kumutindo gwa bisolo ebitoogera.

N'olw'ekyo tukutegeeza amazima amekusifu agali mw'ebyo byonna nti: Eddiini entuufu eyo eyesigamidde ku kwawula Allah omutonzi nga omutongola, n'okumusinza nga otambulira kumateeka geyalagira, kikolo kikulu nnyo ekyetaagisa ennyo mubulamu; kubanga omuntu mw'alina okuyita okusobola okutuukiriza okusinzaakwe Allah omulezi w'ebitonde



byonna. Era mw'alina okuyita afune okwesiima n'emirembe awone okukosebwa n'okutawaana era awone obwonoonefu kuno kunsi ne kulunaku lw'enkomerero. Era ekyo kyetaagisa nnyo omuntu alyoke afune amaanyi agamala okutetenkanya kino nakiri . Era kw'ekyo kw'asinziira okufuna amagezi agamala obwetaavu bwe, awatali ekyo tagenda kutuukiria byeyetaaga mungeri ematiza.

Era Eddiini entuufu kikolo ekyetaagisa ennyo olw'okutukuza omwoyo n'okugunjula endowooza, kuba endowooza ennungi esinngaana muddiini amakubo agagikulakulanya era esinngaanamu oluzzi olutakaliira mwamalira ebigendererwa bye .

Era Eddiini entuufu kikolo ekyetaagisa ennyo olw'okujjuza amaanyi g'okwagala, eyinza okugaziya n'ebintu by'okwetasa nabyo nga agongeramu amakubo agasinga obukulu mu kulwanyisa ensonga ezireeta okukutuka n'okusuubira.

Nekw'ebyo byonna ebinnyonnyoddwa, singa wabeerawo agamba nti: "Mazima omuntu mugunjufu mubutondebwe". Kyandibadde kirungi agambe nti: "Mazima omuntu munnaddiini mububumbwa bwe [okumanya Katondawe kyamubutonde]" ; kubanga omuntu alina amaanyi gaamirundi ebiri: Amaanyi



g’okutetenkanya okw’okumanya, n’amaanyi g’okwagala okw’okumanya. Wabula okwesiimaakwe okujjuvu



kusinziira ku kubujjuvu bw’amaanyi ago ag’emirundi gyombiriri, ag’okumanya n’ag’okwagala. Naye amaanyi ag’okumanya tegayinza kujjula wabula nakumanya bino ebijja:-

1-Okutegeera Katonda omutonzi omugabi agabirira ebitonde byonna oyo eyatandiikawo okukola omuntu nga ate teyaliiwo oluberyeberye, n’oluvannyuma n’amuwa ebyengera enfaafa.

2-Okumanya amannya g’Allah oyo omutonzi n’ebitendo bye n’ebyo byonna ebimukakatako –oyo ow’enjawulo ennyo okwawukana kubitonde byonna- n’okumanya obuwufu bw’amannya ago kubaddube.

3-Okutegeera ekkubo erikutuusa gy’ali –omujjuvu Allah-.

4-Okumanya ebiziyiza n’ebissi ebyo ebiziyiza omuntu okutegeera ekkubo eryo n’ebirungi enfaafa ebiririmu.

5-Okumanya omwoyogwo olumanya olutuufu, n’okumanya ebyo byonna byegwetaaga wamu n’ebyo ebigufuuula omulongoofu, n’okumanya ebyo byonna ebigwonoona n’okumanya enkizo gyegulina n’obumogo.

Singa obeera ng’olina okumanya okwo okw’emirundi egyo etaano, olw’omuntu abeera alina amaanyi g’okumanya mubujjuvu .

N’okujjuza amaanyi mukumanya ne mukwagala tekufunibwa wabula nakugoberera ebyo Allah omujjuvu



by’abanja omudduwe, nga obituukiriza mubwesiimbu nemumazima n’okugoberera abakulembera abalongoofu n’okukkiriza ebyo byeyakuwa mubirungi bye, era teri kkubo likutuusa kujjuza maanyi ago ag’emirundi gyombiriri wabula nakuyambibwa kwe Ow’ekitiibwa Allah ye yaalina okukulunngamya eri ekkubo eggolokofu eryo lyeyalunngamyamu mikwano gye [Ababakabe ne Banabbibe] .

Oluvannyuma lw’okumanya nti Eddiini entuufu Katonda kwasinziira okuwa omwoyo amaanyi ag’enjawulo, era Eddiini ly’egganduula erikingiriza abantu baleme kugwa mu bibi ; kubanga obulamu bw’abantu tebubeerawo wabula nakuyambagana, n’okuyambagana okwo tekuyinza kubeerawo wabula nga waliwo entegeka ebafuga kwebatambulira era eyo ebawa byebalina okukola era ebategeeza ebivunaanwa byabwe kubannaabwe. N’entegeka eyo buli mufuzi omulungi era oyo atya okulumbibwa era ayeziyiza okumulumba alina okubeera nayo era alina okujaagala olw’okumukuuma n’okumukuumira ekitiibwa mubantu n’eziyiza okumutyoboola, wabula obufuzi ng’obwo buliluddawa? Nze nziramu nga ngamba nti kunsi kuno teriiyo maanyi genkanankana namaanyi gaddiini kubeera mumitima gy’abantu wadde agagisemberera mukubeera n’entegeka



ennungi n’emukweyimirira abantu mumirembe, okubeera n’entegeka ennywevu n’okusengeka ensonga ezireeta



emirembe n’obutebenkevu .

Ekyaama ekiri mw’ekyo kwekubeera nti omuntu alina enkizo nnene nnyo kubitonde ebirala byonna ebirina obulamu , kuba ebikolwa bye byonna by’akola eby’ekyeyagalire bifugibwa ekintu ekitalaka wadde okukubibwaako ekimunye, nakyo y’enzikiriza gy’akkiririzaamu y’eyo egunjula omwoyo era n’etukuza ebiyungo, omuntu bulijjo enzikirizaye entuufu, oba enkyaamu y’emufuga. Enzikirizaye bw’erongooka buli kimu muyye kirongooka, era singa eyonooneka buli kimu kyonooneka.

Enzikiriza n’obukkiriza omuntu by’abeera nabyo byebimufuga, n’ebintu ebyo byombiriri okutwaliza awamu bitekululwamu emirundi ebiri:-

1- Okukkiriza nti enkizo kintu kikulu nnyo n’okukkiriza ekitiibwa eky’obuntu n’ebiring’ebyo mumakulu ago emyoyo gebikwatirwa ensonyi okwawukana kubyegategeeza wadde nga tegitunudde mu ndowooza z’abalina ebintu ebikalu ebirabibwa .

2- Okukkiriza Allah omugulumivu omujjuvu era nti y’afuga ebyaama, amanyi ebyaama byonna n’ebyekweese, amateeka obuyinza bwaago bujjibwa mubiragiro bye nemukuziyizakwe, olwo ebirowoozo nebyewulira nga bimwagala, oba okumutya oba okwewulira byombiriri okumwagala n’okumutya … nabwekityo tewali kubuusabuusa mazima omuteeko



gw’obukkiriza guno gwegusinga amaanyi mu kufuga omwoyo gw’omuntu era gwegusinga okulwanyisa okwagala kw’omwoyo n’okukyuusakyuusa endowooza era gwegusinga okweyuna okussa munkola mumitima gyabonna ne kinn’omu.

Nekulw’ensonga eyo Eddiini entuufu ky’ekintu ekisinga okweyimirira okuteekawo enkolagana wakati w’abantu eyo eri kumusingi gw’obwenkanya, nekulw’ensonga nekiba nti kyetaagisa nnyo okubeera obumu, era nga tewali kukwenyakwenya, mazima ekifo ky’Eddiini mubantu kiringa ekifo ky’omutima mumubiri .

Eddiini bw’ebeera nga ekyo ky’ekifo ky’elina, ekiriwo ennaku zino bwebungi bw’amadiini n’enzikiriza eziri munsi yonna. Era osingaana buli kibiina ky’abantu nga kisanyufu kulw’eddiini jebalina era nga bajekutteko. Kati eddiini entuufu eyo ewa omwoyo byegwetaaga y’eriwa? Era obubonero bw’eddiini ey’amazima bwebuliwa?

## OBUBONERO BW’EDDIINI ENTUUFU

Buli nannyini nzikiriza yekaksa nti enzikiriza ye



y'amazima era y'entuufu, nabuli bagoberezi baddiini bakakasa nti eddiini yaabwe y'eddiini erabirwaako era



ly'ekkubo erisinga obutereevu. Wabula bw'obuuza abagoberezi b'amadiini agakyusibwakyusibwa, oba abagoberezi b'enzikiriza z'abantu enjingirire nti obujulizi kunzikiriza yammwe buli wa? Bekwasa nti mazima bo baasinngaana bakadde baabwe nga ekkubo elyo mwebatambulira, mbu bo mubuwufu bwabwe nabo mwebatambulira! Oluvannyuma baleeta obugerogero n'amawulire ebitaliiko bwesigamiro butuufu, n'ebigambo byabwo nga tebituuka kubeera nsonga yakujuliza. Era besigamira kubitabo ebyasikibwa nga tebimanyiddwa ani yabiwandiika era ani yayogera ebibirimu, era nga tebimanyiddwa lulimi ki mwebyawandiikibwa omulundi ogwa sooka! Era byasangibwa munsi ki?! Wabula byo bitabuletabule nga byakunnganyizibwa nebigulumizibwa, nebijja nga bisikirwa emirembe gyonna awatali kwekkaanya ntandiikwa yaabyo n'abutuufu bwabyo.

N'ebitabo ebyo ebitamanyiddwa n'ebyafaayo ebyo ebigobererwa mungeri nga eyamuzibe, tebituuka kwekwaasaa bibeere obujulizi kunsonga y'eddiini n'enzikiriza. Abaffe amadiini ago gonna n'enzikiriza z'abantu zonna, zonna ntuufu oba nkyaamu?

Tekisoboka madiini ago gonna n'enzikiriza ezo zonna kubeera kumazima; kubanga amazima gali gamulundi gumu gwokka. Era tekisoboka madiini ago gonna agakyusibwakyusibwa n'enzikiriza z'abantu ezo enjingirire, kubeera nga zaava wa Allah omutonzi era



tekisoboka kubeera nga z'amazima. N'olw'ekyo mubungi bwaazo obwo ng'ate amazima gali gamu gokka, entuufu y'eriwa?

Nabw'ekityo wateekwa okubeera obubonero kwetutegeererako eddiini ey'amazima n'eddiini enkyaamu. Bwetusinngaana obubonero obwo bwonna nga bukunnganidde kuddiini, tumanya nti ya mazima, ku bubonero obwo bwekubeerako obubuzeeko wadde nga kamu kokka tumanya nti eddiini eyo nkyaamu si ntuufu.

## OBUBONERO OBWAWULA EDDIINI ENTUUFU N'EDDIINI ENKYAMU BWEBUNO:

### Akabonero akasooka:

Eddiini erina kubeera nga yava wa Katonda nga yeyagissa nga agiyisa ku Malayika, Malaika n'egituusa kumubaka we, Omubaka agituuse kubaddu ba Katonda ; kubanga eddiini ay'amazima y'eyo evudde ewa Allah Katonda . Ne Allah –omutonzi ow'ekitiibwa era ow'enjawulo kubitonde byonna- y'agenda okubala



ebitonde era abisasule kulunaku lw'okuyimirira mumaaso ge olunaku lw'enkomerero kulw'okugoberera kwabwe



eddiini eyo gyeyassa gyebali, era Katonda atutegeeza nti:

{إنا أوحينا إليك كما أوحينا إلى نوح والنبيين من بعده وأوحينا إلى إبراهيم وإسماعيل وإسحاق ويعقوب والأسباط وعيسى وأيوب ويونس وهارون وسليمان وآتينا داود زبوراً} النساء/163.

(Mazima ffe twatumira gy'oli nga bwetwatumira eri Nuuh ne bannabbi ab'oluvannyuma lwe, era nga bwetwatumira eri Ibrahiim ne Ismail, ne Is-haaq, ne Yaquubu n'eri abazzukulu –ba Yaqubu-, ne tutumira Isa -Yeesu-, ne Ayubu ne Yunusu, ne Haruuna, ne Sulaiman, ne tuwa Dawuda –Ekitabo kya- Zabuli) 4:163.

Nate Allah ategeeza nti:

{وما أرسلنا من قبلك من رسول إلا نوحي إليه أنه لا إله إلا أنا فاعبدون} الأنبياء/25.

(Teriiyo mubaka gwetwatuma oluberyeberye lwo wabula twamutumira –nga tumutegeeza nti: - Mazima –kimanye nti: - tewali Katonda mulala -yenna- wabula nze nzekka, kale munsinze) 21:25.

N'okusinziira kubujulizi obwo obukulembedde, eddiini yonna omuntu yenna gy'ajja nayo n'ajitekako nti yiye nga tevudde wa Katonda -Allah-, tewali



kubuusabuusa eyo ebeera ddiiniyo tebeera ddiini ya Katonda .

## Akabonero ak'okubiri:

Eddiini eyo erina kubeera nga ekoowoola kutongola Allah omutonzi -Ow'enjawulo ku bitonde - nga egamba nti yeyekka asaana okusinzibwa, era erina okuziyiza okumugattako ebirala n'okuziyiza amakubo gonna agatuusa eri okumugattako; kubanga okukowoola okujja okwawula Allah y'ensonga enkulu okuzimbirwa okukoowoola kwa Bannabbi bonna n'abatume bonna, nabuli Nabbi yenna yagamba nga abantu be nti: (Musinze Allah -omutonzi- temulinaayo Katonda mulala yenna atali ye) 7:73.

{اعبدوا الله ما لكم من إله غيره} الأعراف/73.

Nekulw'ensonga eno, mazima eddiini yonna ebeeramu okugatta Katonda n'ebintu ebirala- Nabbi yenna oba Malaika oba omuntu yenna mukwano gwa Katonda n'agatta ku Katonda ebirala-, eyo ebeera ddiini nkyaamu wadde nga bannanyini yo bajesigamiza ku Nabbi yenna mu Bannabbi.

## Akabonero ak'okusatu:

Eddiini entuufu eteekwa kubeera nga ekwatagana bulungi n'ebikolo by'eddiini ebyo Ababaka byebaakowoolanga abantu okubituukiriza nga: okusinza



شيئاً

91

Katonda omu yekka, okukowoola abantu bajje eri ekkubo lye eggolokofu, okuziyiza okumugattako, okuziyiza okujeemera abazadde bombiriri, okuziyiza okutta omuntu awatali mazima, n'okuziyiza okukola eby'obuwemu mulwaatu nemunkiso, Katonda agamba mu Qur'an nti:

(Tetwatuma oluberyeberye lwo[gwe Muhammad] Mubaka yenna wabula twamutumira –nga tumutegeeza nti: - Mazima –kimanye nti: - tewali Katonda mulala yenna wabula nze nzekka, kale musinze) 21:25.

{وما أرسلنا من قبلك من رسول إلا نوحي إليه أنه لا إله إلا أنا فاعبدون} الأنبياء/25.

Nate Allah omutonzi ategeeza nti: (Bagambe –ggwe Muhammad- nti: mujje mbasomere ebyo omulezi wammwe byeyabagaana, -yagamba nti: - temumugattanga n'ekintu ekirala, n'abazadde ababiri -muteekwa-okubayisa obulungi, era temuttanga abaana bammwe kulw'okutya obwavu, ffe tubagabirira mmwe nabo, era temusembereranga eby'obuwemu eby'olwaatu n'eby'ekyaama, era temuttanga omwoyo -omuntu- ogwo Katonda gweyaziyiza -okutta- okugyako namazima, ebyo mmwe -Katonda- by'abalamidde oba oly'awo nemugeziwala) 6:151.

{قل تعالوا أتل ما حرم ربكم عليكم ألا تشرك به

92

وبالوالدين إحساناً ، ولا تقتلوا أولادكم من إملاق نحن نرزقكم وإياهم ،ولا تقربوا الفواحش ما ظهر منها وما بطن ، ولا تقتلوا النفس التي حرم الله إلا بالحق ذلك وصاكم به لعلكم تعقلون} الأنعام/151.

Nate Allah omutonzi ayongera n'ategeeza nti: - (Buuza –ggwe Muhammad- abo betwatuma oluberyeberye lwo Mubabaka baffe –nti: - Abaffe twateekawo bakatonda abalala abasinzibwa awatali Katonda omusaasizi -Allah-) 43:45.

{واسأل من أرسلنا من قبلك من رسلنا أجعلنا من دون الرحمن آلهة يعبدون} الزخرف/45.

## Akabonero ak'okuna:

Akabonero ak'okuna kwetumanyira eddiini entuufu, kwekubeera nga tekoonagana era nga ebimu muyo tebyawukana kubirala ebigirimu. Olwensonga aleme kulagira kintu kyonna oluvannyuma akimenyewo n'ekiragiro ekirala, era eleme kuziyiza kintu oluvannyuma akkirize ekyo ekikifaanana awatali nsonga,



era eleme kuziyiza kintu oba okukkiriza eri ekibinja



ky'abantu ate oluvannyuma n'akiziyiza ekibinja ekirala, Omutonzi Omugulumivu ategeeza nti:

(Abange! Tebeetegereza Qur'an! Singa yali nga evudde eri omulala atali Allah -omutonzi-, bandisanzeemu enjawukana nfaafa) 4:82.

{أفلا يتدبرون القرآن لو كان من عند غير اللّٰه لوجدوا فيه اختلافاً كثيراً} النساء/82.

## Akabonero ak'okutaano:

Akabonero ak'okutaano kwetumanyira eddiini ey'amazima kwekubeera nti : Eteekwa okubeera nga erimu amateeka agakuuma eddiini y'abantu, ebitiibwa byabwe, emmaali yaabwe n'obulamu bwabwe n'ezadde lyabwe, nakwo kwekubeera nti erimu ebiragiro okugaana, okukangavvula, n'empisa ezikuuma ebintu ebyo ebikulu ebitaano.

## Akabonero ak'omukaaga:

Akabonero akalala, eyitibwa eddiini eteekwa okubeera nga kyakusaasira eri ebitonde obuteryazaamaanya bokka nabokka , n'abamu obutalyazaamaanya bannaabwe, kyekimu obulyazaamaanya obwo bwabulumbaganyi, oba bwakwemalira birungi, oba abakulu okubuza abato,

omutonzi yagamba nga ayogera kukusaasira okwali



mukitabo Tawuraati ekyaweebwa Nabbi Musa –emirembe gibeere kuye-, nti: (Obusungu bwa Musa bwebwamala okukkakkana, n'akwaata embaawo nga ne mu biwandiiko byazo mulimu okulunngamya n'okusaasira eri abo abatya mukama waabwe) 7:154.

{ولما سكت عن موسى الغضب أخذ الألواح وفي نسختها هدى ورحمة للذين هم لربهم يرهبون} الأعراف/154.

Nate Allah omutonzi ategeeza nga ayogera kukutumwa kwa Isa (yesu) –emirembe gibeere kuye- nti: (Era tulyoke tumufuule akabonero eri abantu –akalaga obuyinza bwaffe- era nga kusaasira okuva gyetuli) 19:21.

{ولنجعله آية للناس ورحمة منا} مريم/21.

Nate Allah atutegeezako nga Nabbi Swalehe bweyagamba abantu b'ekibiina kye nti: (N'agamba nti: Abange ab'ekibiina kyange mumbuulire, bwe mbeera nga ndi kubunnyonnyofu obuvudde ewa mukama wange, n'ampa okusaasira okuva gy'ali) 11:63.

{قال يا قوم أرأيتم إن كنت على بينة من ربي وآتاني منه رحمة} هود/63.

Nate Allah omutonzi ategeeza nga ayogera ku Qur'an nti: (Tussa nga tujja mu Qur'an ekyo

eky'okuvumula n'okusaasira eri Abakkiriza) 17: 82.

( وننزل من القر آن ما هو شفاءٌ ورحمة للمؤمنين )
الإسراء : 82 .

## Akabonero ak'omusaanvu:

Eddiini eteekwa okubeera nga erimu okulunngamya Abaddu eri amateeka ga Katonda, era nga ennyonyola omuntu ebyo Allah byeyagenderera mugo, n'okumubuulira wa weyava newa gy'agenda okudda, nga Allah bw'ategeeza nga ayogera ku kitabo Tawureeti ekyaweebwa Nabbi Musa nti: (Mazima ffe twassa -Ekitabo- Tawureeti -Era- kirimu obulunngamu n'ekitangaala) 5:44.

{إنا أنزلنا التوراة فيها هدى ونور ...} المائدة/44.

Nate Allah ategeeza nga ayogera ku kitabo Enjili ekyaweebwa Isa -Yeesu- n'agamba nti: (Era twamuwa -Isa- ekitabo- Enjili nga erimu obulungamu n'ekitangaala) 5:46.

{وآتيناه الإنجيل فيه هدى ونور} المائدة/46.

Era Allah ategeeza nga ayogera ku Qur'an ekitabo ekyaweebwa Nabbi Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- nti: (-Allah- y'oyo eyatuma omubakawe -Muhammad- n'obulunngamu n'eddiini



ey'amazima) 9:33.

{هو الذي أرسل رسله بالهدى والدين الحق}
التوبة/33.

N'eddiini ey'amazima y'eyo ebeeramu okulunngamya abantu eri amateeka ga Allah omutonzi waabwe, era n'ebawa emirembe n'obutebenkevu, nga ebajjako okuwankawanka, nga ebaanukula buli kyebeebuuza era nga ebannyonnyola kubuli kyonna ekibakaluubiriza.

## Akabonero ak'omunaana:

Eddiini entuufu eteekwa okulagira n'okukoowoola abantu okukola empisa ennungi n'ebikolwa ebirungi nga: okwogera amazima, okukola obwenkanya, okutuukiriza endagaano, okubeera n'ensonyi, okwewala obwenzi, n'okubeera abagabi. Era eteekwa okuziyiza empisa embi nga: Okujemera Abazadde bombiriri, okutta omuntu mubukyamu , obwenzi, obulimba, obulyazaamaanyi, obulumbaganyi, obukodo, n'obwononefu obwa buli ngeri.

## Akabonero ak'omwenda:

Eddiini entuufu eteekwa okukakasa abagikkirizza nti bagenda kwesiima, nga Allah bw'ategeeza ng'agamba nti: (Twaha, Tetwakussaako Qur'an –ggwe Muhammad- olyooke ozitoowererwe) 20:1-2.

(طه ما أنزلنا عليك القرآن لتشقى ... ) طه : 2-1.

Era eteekwa kubeera nga ekwatagana bulungi nnyo n'obubumbwa obwenkamunkamu: (Obubumbwa bwa Allah obwo bweyatonderako abantu) 30:30.

{فطرت الله التي فطر الناس عليها} الروم:30.

Nga ekwatagana bulungi n'amagezi amatuufu, kubanga eddiini entuufu ge mateeka g'Allah, n'amagezi amatuufu bwebutonde bw'Allah, era tekisoboka busobosi okubeera nga bikontana: Amateeka g'Allah n'obutonde bwe.

## Akabonero Ak'ekkumi:

Eddiini entuufu eteekwa okulagirira amazima wegali era eteekwa okwekesa abantu akabi akajja okubatuukako olw'okugoberera obulimba, era erina okulagirira abantu obulunngamu webuli n'okubajja mububuze. Era eteekwa okukoowoola okujja eri ekkubo eggolokofu eritaliimu bukyaamu bwonna, Allah omugulumivu ategeeza nga ayogera kumajinni nti bwegaamala okuwuliriza Qur'an nga esomebwa negajitegeera g'agamba gonnewaago nti: (Gagamba nti: abange ab'ekibiina kyaffe mazima ffe tuwulidde ekitabo –Qur'an- ekyassibwa oluvannyuma lwa -Nabbi- musa nga



kikakasa amazima agali mubitabo ebyo ebiri mu maaso gaakyo -ebyasooka-: kirunngamya eri amazima n'eri ekkubo eggolokofu) 26:30.

{قالوا يا قومنا إنا سمعنا كتاباً أنزل من بعد موسى مصدقاً لما بين يديه يهدي إلى الحق وإلى طريق مستقيم} الأحقاف/30.

Era eddiini eyo entuufu tebakowoola kujja eri ekyo ekirimu obukaluubirivu , Allah ow'ekitiibwa nga bwategeeza nti: (Twaha. Tetwakussaako Qur'an –gwe Muhammad- olyooke ozitoowererwe -wennyamire) 20:1-2

{طه ما أمزلنا عليك القرآن لتشقى} طه/1-2.

Era Eddiini entuufu teragira Bantu ekyo ekirimu okubazikiriza, Allah nga bw'ategeza nti: (Era temuttanga emyoyo gyammwe, mazima Allah yavadda nga musaasizi nnyo kummwe) 4:29.

{ولا تقتلوا أنفسكم إن الله كان بكم رحيماً} النساء/29.

Era eddiini entuufu teyawula wakati w'abagoberezi b'ayo kulw'okwawukana kwa amawanga gaabwe oba amabala gaabwe oba ebika byabwe, Allah nga bw'ategeeza nti: (Abange mmwe abantu mazima twabatonda nga tubajja mu musajja omu –yekka Adam-





n'omukazi omu –yekka Haawa- netubafuula –netubateekamu- amawanga n'ebika mulyooke mumanyagane –musobole okuyambagana sso si kunyoomagana nakunenenngana- mazima abasinga ekitiibwa mumaaso ga Katonda y'oyo abasinga okutya Katonda –nga alongoosa ebikolwa bye- mazima Allah Omutonzi mumanyi kakensa mukulaba –byonna abaddube byebaliko) 26:13.

{يا أيها الناس إنا خلقناكم من ذكر وأنثى وجعلناكم شعوباً وقبائل لتعارفوا إن أكرمكم عند اللّٰه أتقاكم إن اللّٰه عليم خبير} الحجرات/13.

Okusiinzira kukigambo kya Katonda ekyo , tukifunamu nti ekipimo okupimirwa enkizo mu ddiini entuufu kwe kutya Katonda.

N'oluvannyuma lw'okwanjula obubonero obwawula wakati w'eddiini entuufu n'eddiini enkyamu –netuleeta n'obujulizi bwabwo- okuva mu kitabo eky'ekitiibwa Qur'an nga bulaga nti obubonero obwo bubuna Ababaka bonna Allah Omutonzi beyatuma aboogezi b'amazima ameereere – nabwekityo kitugwanira nate twanjule emiteeko gy'amadiini: -



# EMITEEKO GY'AMADIINI

Abantu bonna okusinziira kumadiini gaabwe, bateekululwaamu emiteeko ebiri:

**Omuteeko ogusooka:** gwegwo ogulina ekitabo ekyassibwa okuva ewa Katonda, ne mumuteeko guno mwemuli; Abayudaaya, Abanaswaara (Abakulisitaayo n'abakatuliki), n'Abasiraamu.

Abayudaaya n'Abanaswaara –Abakurisitaayo n'Abakatuliki- kulw'okugaana okukolera kumateeka agali mubitabo byabwe n'okufuulafuula Bantu bannaabwe nebabayita bakatonda nebaleka Katonda omutuufu, ne kulw'okubeera nti ebbanga lyayitawo ddene nga tebafaayo ku maddiini gabwe… kyaleetera ebitabo byabwe –ebyo Allah omutonzi byeyassa gyebali ku Bannabbi baabwe- okubula, Baakabona baabwe nebababawandiikirayo ebitabo byebaabagamba nga babakwenyakwenya nti byava wa Katonda nga ate ekituufu kiri nti tebyava wa Allah omutonzi wabula kwali kwetulinkiriza kw'abo abonoonyi n'okukyusakyuusa , abo abanoonya ebyabwe.

Wabula ekitabo ky'abasiraamu –Qur'an- ey'ekitiibwa- ky'ekitabo ekyasembayo okussibwa mubitabo byonna ebyava ewa Katonda, era kyekisinga byonna obunywevu ;kubanga Allah yakyeyimirira okukikuuma yekennyini so teyakirekera Bantu babeere

nga bebakikuuma, era Allah ategeeza nti: (Mazima ffe twassa Qur'an era ddala ffe otugenda okugikuuma) 15:9

{إنا نحن نزلنا الذكرى وإنا له لحافظون} الحجر/9.

Era yo Qur'an ekuumirwa mubifuba by'abaddu ba Allah Omutonzi ne mubuwandiike; kubanga ky'ekitabo ekyasembayo okuva muggulu ekyo Allah kyeyakakasa nti kirimu obulunngamu eri abantu, era yakifuula nga nsonga kubo kuno kunsi n'okutuusiza ddala kulunaku lw'enkomerero, era Allah yakakasa nti kyakusigalawo emirembe n'emirembe gyonna , era yakitegekera abantu mubuli mulembe abanakolera kumateeka gaakyo nemukutereeza ensoma yakyo. Tujja kwongera okutangaaza n'okunnyonyola ebikwata ku kitabo kino eky'ekitiibwa mukunnyonyola okunaddirira .

Omuteeko omulala gwegwo ogutalina kitabo kyonna kyava w'Allah Omutonzi, wadde nga balina ekitabo ekisikirwa ekyesigamizibwa kubakulembeze b'eddiini yaabwe okugeza nga: Abahindushi ,Abasinza omuliro n'ababuzhi, n'abawarabu abaaliwo nga Muhammad tannaba kutumibwa –ebyengera n'emirembe bibeere kuye.

Teriiyo kibiina kyonna okugyako nga kirina okumanya n'okukola okusinziira kw'ebyo ebinabagasa muno munsi yaabwe. Ekyo kiri mw'ebyo Allah byeyagabira buli kinn'omu era n'amulunnganya



okubituukiriza, wabula sibantu bokka naye buli kiramu kyonna bwatyo bwe yakitonda nga kyagala kukola ebyo byokka ebikifunyisa omugaso, ng'okulya n'okunywa, n'okwegobako ekikosa kyonna, Allah mazima bwatyo bweyabitonda nga byagala birungi n'okukyawa ebibi ebikosa, Allah ategeeza nti: (Tendereza erinya ly'Omulenzi wo -Allah- owa waggulu –mwogereko nga omugulumiza- oyo eyatonda n'atereeza –ayatonda omuntu n'amutereeza- era n'amwenkanyankanya. Era oyo eyagera n'alunngamya; -yalunngamya omuntu n'amulagirira obulongoofu n'obwonoonefu- era n'alunngamya buli kiramu kyonna eri omugaso gwakyo) 87:1-3.

{سبح اسم ربك الأعلى الذي خلق فسوى والذي قدر فهدى} الأعلى/1-3.

Nate Allah ategeeza nti Musa –Emirembe gibeere kuye- yagamba Falaawo nti: (Omulezi waffe yoyo eyawa buli kintu obutonde bwakyo, bweyamala n'akirunngamya –eri ebyo ebikigasa n'ekibikosa) 20:50.

{ربنا الذي أعطى كل شيء خلقه ثم هدى} طه/50.

Nate Allah ategeeza nga ayogera ku Ibrahiim bwe yagamba abantu be nti: (Oyo -Katonda- eyantonda era y'anunngamya) 26:78.

{الذي خلقني فهو يهدين} الشعراء/78.

Kimanyiddwa bulungi eri buli yenna alina amagezi era oyo ayekkaanya ebintu nti mazima bannanyini nzikiriza bebasinga okumanya amateeka n'ebijikwatako byonna, nga emirimu emirungi egyisaanidde okukola…, okusinga abo abatali bannyiniyo. Nekulw'ensonga eyo teri kalungi akasangibwa mubatali banzikiriza ey'obusiraamu mw'abo abe'nzikiriza endala ezisigadde wabula nga okasanga mu Busiraamu mubujjuvu n'okusinga nga bwebakimanyi. Wabula ate ebyo ebisangibwa mu Madiini amalala tebisangibwa eri balala –amakulu nti ekiri muddiini eno toyinza kukisanga mw'eri; ekyo kiri bwekityo olwakubanga okumanya n'emirimu birimu emiteeko ebiri:

## Omuteeko Ogusooka:

Okumanya okwo okufunibwa nga akozesezza magezi ag'akuweebwa nga: okumanya okubala, obusawo, okukanika n'ebirala, ebintu nga ebyo nga bwebisangibwa eri bannanyini nkiriza nate bwebityo bwebisangibwa n'eri abalala abatali banzikiriza eyo, wabula bayinza okusingaganako okumanya. Naye ebintu ebyo ebitasoboka kubimanya nga weyambisa amagezi agaakuweebwa okugeza nga: okumanya ebya Katonda, n'okumanya eby'amadiini, ebyo byo Banannyini ddiini



bebabeera nabyo bokka. Ne mubyo mulimu ebisoboka okuwaako obujulizi obw'amagezi, Ababaka balunngamya ebitonde era nebabiragirira n'obujulizi obw'amagezi kubyo, ebintu nga ebyo biba birina obujulizi obwamagezi n'obwo obuli mumateeka ga Katonda .

## Omuteeko ogw'okubiri:

Gwegwo ogwebyo byotasobola kumanya okujjako nga Ababaka ba Katonda bebabikubuulidde. Ebintu nga bino tebisoboka kufunika n'amagezi g'abuntu, nga okumanya amawulire agakwata ku Katonda, amannyage, ebitendo bye, n'okumanya ebikwata kulunako lw'enkomerero nga okutegeera nti luliko ebyengera nga by'abo abagondera amateeka ga Katonda era nti luliko ebibonerezo nga by'abo abaamujeemera. Era Ababaka be balina okunnyonyola amateekage n'ebyafaayo ku Bannabbi abaakulembera n'ebibiina byabwe n'ebirala ebitali ebyo.

**********************

# EMBEERA Y'AMADIINI AGALIWO KATI :

Amadiini amakulu agamanyiddwa, n'ebitabo byago eby'agawebwa okuva edda nga bigannyonyola, gaafuuka

kisaawe ekya buli ayagala okuzannya, era gaafuuka kyakuzannyisa ky'abo abalina byebaagala okukyusa era gaafuuka kisaawe kyabannaafuusi,okubeera nga bayingizaamu ebyabwe bye baagala. Okutuusa lwegaggwamu ekinyusi n'enkula yaago n'ebula. Era singa bannyinigo abaakulembera bazuukizibwa neba Nnabbi abaatumibwa n'amadiini ago, bandigeeganye nebagamba nti tetugamanyi .

## Eddiini y'abayudaaya:

Eddiini y'abayudaaya ennaku zino yafuuka bubonero obwakoopebwa kubalala era yafuuka mubiri ogutaliimu mwoyo wadde obulamu. Ebyo nga bikyali awo, yo ddiini ya lulyo olwetongodde, yeyawulidde kibiina ky'abantu abatongole abamanyiddwa. Abantu bonna tebakwatako era tebakoowoola wadde okubasaasira.

Mazima eddiini eno enzikiriza yayo ey'ennono yaggwaamu omwoyo n'ekitiibwa kyeyalina, nga nakwo kwe kwawula Katonda omu yekka nga talina kimwegattako, era okwawula Katonda kuno, ne Nnabbi Ibrahiim kweyalaamira abaanabe ne yakuubu (Jacob) naye kyekyo kyennyini kyeyakola –emirembe gibeere kubo bonna- Mazima abayudaaya baakoppa ebintu bingi ddala munzikiriza enkyaamu okuva mumawanga



agabaliraanye ebimu nebabikoppa kumawanga agaabafugako, nebakoppa n'ebintu bingi ddala eby'ekisamize nebabiyingiza mu ddiini eyali ennungi. Mazima omuwandiisi w'ebyafaayo omuyudaaya omwenkanya yakkiriza ebyo byonna ebinnyonyoddwa jebuvudde, era yayogera mukitabo ekinnyonyola ebifa kubayudaaya, ekiyitibwa (DAIRATUL-MA-ARIF AL-YAHUUDIYAH) (JEWISH ENCYCLPAEDIA) Vol. XLL Page 7 nti: "Mazima okunyiiga kwaba Nnabbi n'obusungu bwabwe eri abasinza ebifaananyi, kabonero akalaga nti okusinza ebifananyi nebakatonda –abatali Allah- byali byayingira nnyo mumitima gy'aba Izirairi, era mazima bali bakkiriza enzikiriza ezigatta Katonda n'ebirala era ezo enjigirire. Mazima ekitabo ekirimu enjigiriza z'abayudaaya n'empisa zaabwe ekiyitibwa: "Telmuud" kikakasa nti Mazima okusinza ebifaananyi kyali kyayingira mumitima gy'abayudaaya mungeri yanjawulo nnyo .

N'ekitabo ekyo "Telmuud" abayudaaya kyebatukuza ennyo, era kyebayinza n'okusukkulumya ku "Taureti" kyali nga Kyasaasanira mubuyudaaya mukyasa eky'omukaaga okuva kukuzaalibwa kwa yesu (Yisa), era nga ebyo byonna ebyogeddwa mwebiri, nga okwetantala ku Allah –omutukuvu, okuzannyira kumazima neku Ddiini nekumagezi g'abantu. Era ekitabo ekyo kiraga abayudaaya webaatuuka mumulembe ogwo mu kufeebya



amagezi n'okwonoona obuwumerevu bw'Eddiini.

## Obukuristaayo

Obunaswaara -obukuristaayo- bwagezesebwa n'okukyusibwakyusibwa okw'abo abettumbiizi, n'okuvvuunula okw'abo abatalina kyebamanyi, n'okusinza ebifaananyi okw'aba Roma abeyita abagoberezi ba yesu (Isa), ebintu ebyo byatandiikibwa okukolebwa muddiini y'obukuristaayo okuviira ddala kumulembe ogwasookera ddala, ebyo byonna n'ebirala nga entuumu ezikiddwa wansi waayo enzikiriza za Yesu ez'ekitibwa , olwonno ekitangaala ky'okwawula Allah Katonda n'obumalirivu bw'okumusinza yekka nebyekweka emabega w'ekire ekikwafu obutalabikira ddala.

Omuwandiisi omukuristaayo bweyali anyumya kunzikiriza egamba nti : "Bakatonda bali basatu", engeri gyeyayingira mu ddiini okuviira ddala munkomerero y'eKyasa ky'okuzaalibwa kwa Yesu eky'okuna, yagamba nti: (Enzikiriza eno yayingira na kugamba nti : mazima Katonda omu alimu ebitundu bisatu wakati mubulamu bwa Yesu n'ebirowoozo bye. Era yatandiika kuviira ddala kunkomerero y'eKyaasa eky'okuna –okuva kukuzaalibwa kwa Yesu- n'egenderera nga nzikiriza emanyiddwa eyettongodde, era eyesigamirwako abantu



bonna abagoberezi ba Yesu, newabula ekigibikkula –okumanyisa nti siya munjigiriza za Yesu- , era yagenda mumaaso okutuusiza ddala mukitundu ky'okubiri eky'eKyasa eky'ekkumi n'omwenda eky'okuzaalibwa kwa Yesu.

Era omuwandiisi omulala omukuristaayo owo kumulembe guno gwetuliko ategeeza okuva mukitabo ekyogera kubyafaayo bya Yesu ekiyitibwa: "History Of Christianity In The Light Of Modern Knowledge Glasgow, 1929, Page: 407" kyawandiikibwa: "Rev. Jamecs Houstion Bexter" nga annyonyola kukuyingira kw'okusinza ebifaananyi mu Ddiini y'obukuristaayo, abinnyonyola mungeri zanjawulo era nti n'okubikoppa nakwo kwali kwawukamu nga kwanjawulo, era nti abakuristaayo baalina engeri nnyingi zebaayitamu okukoppa okubijja kumawanga nekumadiini agaagenda ewala mukugatta Katonda n'ebintu ebirala, nga babagoberera bugoberezi, oba okubeera nti byabasanyusanga oba lw'obutamanya, omuwandiisi agamba bw'ati: "Mazima okusinza ebifaananyi kwakoma wabula tekunnaba kugweramu ddala, naye kwo kwajjula mumitima gy'abantu buli kimu nekigenderera nga kikolebwa mulinya lya Yesu, n'abo abagamba nti baaleka okusinza bakatonda baabwe n'abazira baabwe era nebabyesamba, nate baafuna omujulizi okuva mubajulizi baabwe nebamutuuma amannya n'ebitendo ebya

bakatonda –bali bebaaleka- oluvannyuma nebamubajjira ekifaananyi –mumuti oba mukintu ekirala-”. Okugatta Katonda n’ebirala n’okusinza ebifaananyi bwekutyo bwekwajjululwa nekudda eri abajulizi abo ab’omubitundu, eKyasa ekyo tekyaggwako wabula nga okusinza abajulizi n’abantu abalongoofu nga kumaze okubuna mu Bakuristaayo, enzikiriza empya n’ebeera nga etandiikiddwa, nga nayo kwekubeera nti abantu abaali abalongoofu babeera n’ebitendo byobwa Katonda. Olwonno abalongoofu abo n’abatukuvu nebafuuka bitonde ebiri wakati wa Katonda -Allah- n’omuntu, n’amannya g’ebijaguzo by’ebifaananyi negakyusibwa nebazzaawo amannya amalala amapya. Kati mumwaka ogw’e 400 okuva kukuzaalibwa kwa Yesu, erinnya lyekijaguzo ky’enjuba ekkadde lyakyusibwa nebazzaawo erigamba nti: Ekijaguzo ky’okuzaalibwa kwa Yesu –kibeerawo nga 25th/12/… mu buli mwaaka.

## Abasinza omuliro –majuusi :

Abasinza omuliro bo baategeerekeka kuvira ddala kumirembe egy’edda nga bo basinza ebikolo eby’omubitonde Katonda bye yateekawo wabula bo kyebasinga okusinza gwe muliro. Mazima bagendanga nebagutuulirira nebagusinza , enkomerero yabyonna nebaguzimbira essinzizo -Temple-, era amayumba gano



gabeera magazi nga nemukibuga gegasinga obuwaanvu, buli nzikiriza yonna tebaawo okujjako okusinza omuliro n’okugulumiza enjuba n’okujitukuza, olwo eddiini kuludda lwabwe n’eba nga etegeeza kugoberera nakukoppa ebikolebwa mussinzizo lyabwe.

Omuwandiisi omu ow’ekitabo ekiyitibwa: “IRAN KUMIREMBE GYA BA SAASAANI” –Saasaani linnya lya buli mukulembeze eyakulembera nga Iran- ayitibwa: DANIMARIK, yayogera kubakulembeze b’Eddiini n’emirimu gyabwe, n’agamba nti: “Kyali kyatteeka ku bakozi abo okubeera nga basinza enjuba emirundi ena 4 buli lunaku, okwo nebagattako okusinza omwezi okusinza omuliro n’okusinza amazzi. Era baali balagirwa obutaleka muliro kuzikira, oba okuleka omuliro n’amazzi ekimu kubyo nekikwatagana kukinne wakyo, era baleme kuleka kyuuma kutalagga, kubanga ebyuuma bali babitukuza era nga babigulumiza”.

Mazima baagondera nnyo okusinza ebitali Katonda ku buli mulembe nekifuuka nga kekabonero kaabwe, Nebabeera nga bakkiririza mubakatonda babiri, omu kubo ye: Kitangaala, oba Katonda w’ebirungi, gwebayita : “AHUR MAZDA”, n’omulala nga ye: KIZIKIZA oba Katonda w’ebibi, ayitibwa: “AHUR MAN”, okumeggana n’okulwanagana okutatadde kusigala wakati wabombiriri .

# Buddha

Buddha nayo diini eyasaasaanira ennyo mu Buyindi ne mu Central Asia, era yo ddiini yakusinza ebitali Katonda, era teta kusinza bifaananyi buli w'ebeera, era babizimbira amasinzizo -Temples- nebateekamu ebifaananyi bya Buddha buli wamu.

BARHAMAH

Barhamah Ddiini ya Bayindi emanyiddwa n'okubeera n'ebisinzibwa enfaafa nebakatonda abangi okukamala. Mazima obusamize buno bwagenda wala nnyo mu kyasa eky'omukaaga, okuva kukuzaalibwa kwa Yesu, okutuusa omuwendo gwa bakatonda baabwe mukyasa ekyo lwegwawera emmiliyoni ebikumi bisatu mw'asatu (330). Era buli kyamuwendo, nabuli kigulumivu, nabuli kyamugaso byonna buli kimu kyali katonda waabwe asinzibwa. Okubajja ebifaananyi kumulembe ogwo nekulinya beei ababirungiya n'okubiyooyoota nebayitiriza.

AL-HANDAKI yagamba mukitabo kye: "HISTORY OF MEDIAVAL HINDU, VOL.I, Page one" 1921" bweyali anyumya kumulembe gwa Kabaka HARSH -606-648 A.D- nga nagwo gwemulembe ogwaddirirwa okujja kw'obusiraamu mukyondo ky' Abawarabu; yagamba bw'ati: "Hinduki ne Budha zaali ddiini za kisamize –abasinza ebifaananyi- era nga tewali



njawulo wakati wazombiriri, wabula eddiini ya Budha eyinza okubeera nga ye yali esingako eya Hindukia mukubbikira ennyo mukusinza ebifaananyi, era entandiikwa yaabwe yali kugamba nti: tewali Katonda yenna asinzibwa, wabula baagenda mpola mpola ekyavaamu kwekussaawo "Budha" nga yekatonda omukulu, oluvannyuma yagattibwaako bakatonda abalala bangi okugeza nga: Bodhistavas, mazima okusinza ebifaananyi kuno kwatuuka wala nnyo mu Buyindi, okutuusa ekigambo "Budha" lwekyafuuka nga nakyo kitegeeza kifaananyi ekibajje, oba essanamu, muzimu kunnimi ezo mubuvanjuba".

Nemw'ebyo ebitaliimu kubuusabuusa mazima ebifaananyi ebibajje byali byasaasaanira munsi muno buli wamu. Era ensi yonna okuva kunyanja: Atalantic okutuukira ddala kunyanja eya Buyindi eyo yonna yali nga ebbikidde mu bifaananyi ebibajje, Eddiini y'obukuristaayo, n'amadiini amalala agaalingayo, n'eddiini ya Budha zaalinga ezivuganya mukugulumiza ebifaananyi n'okubitukuza, zaali nga bwewaalirabye enfalaasi eziri mukuvuganya okudduka naye nga ziri kumu.

Nate Handaki omulala ategeeza mukitabo kye kyeyayita: "Handakia Asaida" yagamba nti: "Mazima omulimu gw'okubajja bakatonda tegwakomawo, wabula wakyaliwo bukatonda obutono obugenda bwegattako

mubiseera eby’enjawulo nga bwegatta kumulembe ogwo ogwasinzanga bakatonda abangi, era nabwo bungi ddala okutuusa n’omuwendo bw’obukungaanya tobumalaayo”.

Eyo y’embeera y’amadiini agamanyiddwa . Wabula ensi ezakulakulana ezo ezirimu zigavumenti enkukuutivu, era ezasaasaaniramu okumanya okungi ennyo era ezo ezaali ensibuko y’enkulaakulana n’amakolero, mazima zo zeesamba amadiini nekizituusa okuggwaamu ekitiibwa n’amaanyi gezaalina, nezibulwa abantu abalongoofu wadde abayigiriza nezituuka n’okulangirira nti tewali Katonda yenna. Obwonoonefu nebuyitirira, omutindo negugwa, omuntu neyeenyooma; nekulw’ensonga eyo, okwetta nekuyitirira, endyo neziyulikayulika, enkolagana y’abantu n’eyonooneka, abasawo nebajjuza abalwadde b’ebirowoozo, nebatekawo okwejjanjabisa eddogo, omuntu neyeemalira mubuli kyamasanyu, omuntu n’agoberera buli kkubo lyonna elibeera ligunjiddwawo nti ddiini…; olw’okwagala okuweweeza omwoyo gwe n’okugwesiimisa, n’okubeera nga atebenkeza omutima gwe, wabula ebyo byonna: okweyagala, okugoberera amakubo agagunjiddwa n’endowooza zaabwe, byonna ebyo tebyayamba mukutuukiriza obwetaavu bw’omwoyo, era gujja kusigala mu bwonoonefu nemukubonerezebwa okutuusa lwegulyeyunga ku kkubo erigutuusa eri omutonzi waagwo, negumusinza nga ye bweyalagira era nga



bw’asiima era nga bweyalagira ababaka be. Allah yagamba nga atangaaza embeera y’abo abaamukuba amabega nebanoonya obulunngamu eri abalala abobulimba: (N’oyo alyawukana kukigambo kyange, mazima alina obulamu obufunda, era tugenda kumuzuukiza kulunaku lw’enkomerero nga muzibe) 20:124.

{ومن أعرض عن ذكري فإن له معيشةً ضنكاً ونحشره يوم القيامة أعمى} طه/124.

Nate ayongera n’ategeeza bweyali ayogera kubakkiriza n’okwesiima kwabwe mubulamu buno obw’ensi, agamba nti: (Abo abakkiriza nebatatabula bukkiriza bwabwe nabulyazaamaanyi –Shirik: nebatagatta Allah nabirala-, abo bebalina emirembe era bebalunngamu) 6:82.

{الذين آمنوا ولم يلبسوا إيمانهم بظلم أولئك لهم الأمن وهم مهتدون} الأنعام/82.

Nate Allah ayongera n’ategeeza nti: (Wabula abo abalongoosa bagenda kubeera mu Jjanah –ennyumba y’emirembe- bakujibeeramu bugenderevu eggulu n’ensi ebbanga lye birimala nga webiri, wabula eryo ebbanga mukama wo lya lyagala; nga -okwo- kuweebwa okutali



kwa kukoma) 11:108.



{وأما الذين سعدوا ففي الجنة خالدين فيها ما دامت السموات والأرض إلا ما شاء ربك عطاء غير مجذوذ} هود:108.

Amadiini ago -ng'Obusiraamu obugyeko- singa tugapima nga tugagerageranya n'obubonero eddiini entuufu bw'esaanidde okubeera nabwo –obwo obunnyonnyoddwa jebuvudde- tujja kugasanga nga mazima gabulako obubonero bungi ddala era nga bwekyeyolese mukuganjula nemukugannyonyola okwo okubadde mubufunze.

N'ekisinga obukulu mw'ebyo ebigabulako kwekutongola Allah mubw'omu bwe. Bannanyini go bagatta nnyo Allah neba katonda abalala, era nga bwekyeyoleka obulungi nti ddala amadiini ago agaakyusibwakyusibwa omuntu tegamuwa mateeka gamujaamu era negatuukaana nabuli mulembe nabuli kifo, tegakuumira Bantu ddiini yaabwe wadde ebitiibwa byabwe wadde ezzadde lyabwe n'emmaali yaabwe n'emisaayi gyaabwe. Era tegatuusa Bantu eri Katonda waabwe oyo eyalagira ekyo ekyokumutongola . Era tegawa Bantu butebenkevu wadde okwesiima; kubanga gajjudde obukendeevu n'okukoonagana okutagambika. Wabula obusiraamu okubunnyonyolwa kugenda kujja mukunnyonyola okunaddirira mumaasoko katono, nga



kukutegeeza nti bwo y'eddiini ya Katonda ey'amazima entuufu ekyasigaddewo, eyo Allah jeyasiima era n'ajisiimira abantu.

Nemukumaliriza ekitundu kino kikwatagana bulungi nnyo n'okubeera nga tukigoberezaako okunnyonyola obwennyini bw'Obunnabbi n'obubonero bwabwo n'okumanyisa obwetaavu bw'abantu eri obwannabbi, era tunnyonyole ebikolo by'okukowoola kw'ababaka n'obwennyini bw'obubaka obwasembayo, era obw'okusigalawo.

# OBWENNYINI BW'OBWANNABBI

Mazima ekisinga obukulu mw'ebyo ebikakata kumuntu okubimanya nga ali mubulamu buno, kwe kumanya omuleziwe oyo eyatandiikawo okumutonda oluvannyuma lw'okuba nga teyaliiwo, bweyamala okumutonda n'amuyiira ebyengera, naye nga ekigendererwa ekisinga obukulu mukutandiikawo okutonda ebitonde kwekwagala bimusinze ye Allah yekka owenjawulo kubitonde.

Wabula omuntu ayinza atya okumanya omuleziwe oyo mu bukakafu bw'okumumanya? Era n'ategeera nabyonna ebimukakatako ebyo Katondawe oyo by'amubanja, era amusinza atya?

Omuntu kimwanguyira okufuna omuntu amuyamba

mubizibubye n'amumalira bye yeetaaga ng'okujjanjaba abalwadde n'okubawa eddagala, era nga okumuyamba mukuzimba ekisulokye, n'ebirala nga ebyo… wabula tayinza kufuna mubantu abo ayinza okumumanyisa omuleziwe, era n'amunnyonyola n'engeri gy'alina okumusinzaamu; kubanga amagezi g'omuntu tegasobola kwemalirira kumanya Allah by'ayagala; kubanga amagezi g'omuntu manafu okusobola okutegeera muntu munne by'ayagala nga tannaba kubimubuulira, naye kiri kitya kukumanya ebyo Allah by'ayagala?! Nabwekityo tegasobola kumanya Katonda by'ayagala kubanga omulimu ogwo gweyimiridde babaka ne bannabbi bokka abo Allah b'alonda olw'okwagala batuuse obubakabwe kubantu, era nabo abebakulembeze ab'obulunngamu abajja oluvannyuma lw'ababaka abasika ba Bannabbi abettika obuvunaanyizibwa Bannabbi abo bwe baalina, era abagoberera obuwufu bwabwe nebatuusa obubaka bwa Allah nga babujja kubabaka ne Bannabbi kubanga omuntu tasobola kufuna bubaka mubutereevu nga abujja ku Allah kennyini era tekisoboka. Allah ategeeza nti: (Tekyali kumuntu Katonda okwogera naye okujjako nga amuweerezza bubaka oba –okwogera naye- nga asinziira mabega wakisiikirize oba amutumira omubaka n'amutumira kulw'obuyinza bwe ekyo kyayagala -okumutumira- mazima ye Allah wawaggulu



omutetenkanya –mubikolwa bye nemubigambo bye) 42:51.

{وما كان لبشر أن يكلمه الله إلا وحياً أو من وراء حجاب، أو يرسل رسولاً فيوحي بإذنه ما يشاء إنه علي حكيم} الشورى/51.

Nabwekityo Katonda okwogera n'omuntu wateekwa okubeerawo wakati wabombiriri omubaka abatuusaako obubaka bwe n'amateeka ge nga nabo be babaka ne bannabbi olwo Malaika neyettikka obubaka bw'Allah n'ebuleetera Nnabbi oba Omubaka, Omubaka oyo n'abutuusa eri abantu, wabula Malaika teyettikka bubaka kubuleetera Bantu butereevu, kubanga embeera ya Malaika yanjawulo nnyo ku y'abantu mubutonde, Allah ategeeza nti: (Allah alonda ababaka nga abajja mubamalaika nemubantu) 22:75.

{الله يصطفي من الملآئكة رسلاً ومن الناس} الحج/75.

Mazima Allah –ow'enjawulo kubitonde- yatetenkanya mukubeera nga ababaka b'atuma eri abantu abajja mubo bennyini balyooke bamuyigeko era bategeere kubanga babeera basobola bulungi okwogera naye. Singa omubaka abeera atumiddwa nga avudde mu Bamalaika abantu tebaalisoboddenga kumusisinkana wadde

okumujjako by'abaleetedde, Allah kyatutegeeza nti: (bagamba nti: singa kussibwa kuye Malaika –Atukakase amazimage-, naye singa twassa Malaika ekigambo kyandiggwereddewo -twandibazikirizza- oluvannyuma nebatalindirizibwako –wadde akaseera akatini ennyo-, era singa omubaka twamufuula Malaika, twandifudde –Malaika oyo nga-musajja era twandibatabulidde –ensonga netujikweka n'ebeera nga- bwe bajitabula -bennyini-) 6:8-9.

{وقالوا لولا أنزل عليه ملك ، ولو أنزلنا ملكاً لقضي الأمر ثم لا ينظرون، ولو جعلنا ملكاً لجعلناه رجلاً وللبسنا عليهم ما يلبسون} الأنعام/8-9.

Nate Allah ayongera n'ategeeza nti: (Teriyo Mubaka -yenna- mubabaka gwetwatuma luberyeberye lwo wabula –bonna abaatumibwa- mazima bo baali balya emmere era nebatambula ne mubutale…) 25:20-21.

{وما أرسلنا قبلك من المرسلين إلا إنهم لا يأكلون الطعام ويمشون في الأسواق...} الفرقان/20-21.

Nate Allah ayongera n'ategeeza nti: (Era tetwatuma oluberyeberye lwo wabula -twaatumanga- basajja betwatumiranga gyebali) 16:43.



{وما أرسلنا من قبلك إلا رجالاً نوحي إليهم}النحل/43.

Nate Allah ategeeza nti: (Tetwatuma Mubaka -yenna- wabula -twamatumiranga- nalulimi lw'abantu b'ekibiina kye -lwebogera) 14:4.

{وما أرسلنا من رسول إلا بلسان قومه} إبراهيم/04.

Ababaka abo ne Bannabbi batendebwa n'ebitendo bino: Amagezi gaabwe gabeera majjuvu, Obubumbwa obulungi obujjuvu, Babeera boogera mazima mubigambo nemubikolwa, Babeera beesigwa mukutuusa ebyo ebyabalagirwa, Bakuumwa obutatuukibwako buli kyonna ekyonoona ebyafaayo by'omuntu, Emibiri gyabwe gibeera miramu nga tegiriiko byenyinyalwa.

Mazima Allah yabatukuza emyoyo gyabwe n'empisa zaabwe, era bebasinga abantu bonna obujjuvu mubutonde, era bebasinga obutukuvu bw'emyoyo, era bebasinga obugabi. Allah yabakunngaanyiza empisa ennungi zonna n'ebitendo ebisinga obulungi, era nga bweyabakunngaanyiza obukwatampola, okumanya, okusonyiwa, obugabi, obuzira obwenkanya n'ebitendo ebirala bingi ebyabatuusa okubeera ab'enjawulo ennyo kubantu b'ebibiina byabwe. Nabbi Swaleh –Allah asse kuye emirembe- abantube b'amugamba nga Allah bwa atunyumiza nti: (Bagamba nti: owange ggwe Swaleh! Mazima obadde osuubirwamu –okufuna ebirungi okuva-

muffe oluberyeberye lwakino, kati otugaana okusinza ebyo bakitaffe bye baasinzanga?) 11:62.

{قالوا يا صالح قد كنت فينا مرجواً قبل هذا أتنهانا أن نعبد ما كان يعبد آباؤنا} هود/62.

Bo abantu ba Shu-aibu –Allah asse kuye emirembe- baagamba nti: (Owange Shu-aibu! Okusaala kwo kwekukulagira tuleke ebyo bakitaffe bye baali basinza, oba -tulekeyo- okukola mummaali yaffe ebyo bye twagala? Mazima ggwe oli wa kisa omulungamu!) 11:87.

{قالوا يا شعيب أصلواتك تأمرنا أن نترك ما يعبد ءاباۤؤنآ أو أن نفعل في أموالنا ما نشآؤا إنك لأنت الحليم الرشيد} هود/87.

Wabula ye nnabbi Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- yayatiikirira mubantube n'erinnya abantube abo lyebaamuwa nga tannaba nakussibwako bubaka, eryo: "Omwesugwa", nate bweyamala okutumibwa omuleziwe yeyennyini n'amusuuta n'okubeera n'empisa ez'ettendo, yagamba bw'ati: (Era mazima ggwe -Muhammad- oli kumpisa engulumivu –ennungi ez'obuntu) 68:4.



{وإنك لعلى خلق عظيم} القلم/4.

Era Ababaka ne Bannabbi be basinga obulungi mubantu eri Allah, Allah yabalonda mubasigadde babeere nga bettikka obubaka n'okutuusa obwesigwa, Allah nga bwatutegeeza nti: (Allah y'amanyi awo wassa obubaka bwe) 6:124.

{الله أعلم حيث يجعل رسالته} الأنعام/124.

Nate Allah ategeeza nti: (Mazima Allah yalonda Adam ne Nuuhu n'ab'omunnyumba ya Ibrahiim n'abomunnyumba ya Imraan n'abasukkulumya ku bitonde byonna) 3:33.

{إن الله اصطفى آدم ونوحاً وآل إبراهيم وآل عمران على العالمين} آل عمران/33.

Ababaka abo bonna ne Bannabbi –Emirembe gibeere kubo- awamu n'okubeera nga Allah yabasuuta n'ebitendo ebyo ebyawaggulu ennyo okwo gattako ebitendo byebayatiikirira nabyo mu Bantu baabwe, wadde kiri bwekityo kuludda olwo, wabula bo Bantu era batuukibwaako buli kyonna ekikosa omuntu yenna: balimwa enjala, balwaala, beebaka, balya emmere, bawasa abakyaala, era nabo bafa. Allah ategeeza bw'ati: (Mazima ggwe -Muhammad- oli wakufa n'abo mazima



bakufa) 39:30.

{إنك ميت وإنهم ميتون} الزمر/30.

Nate Allah omugulumivu ategeeza nti: (Era mazima twatuma Ababaka oluberyeberye lwo netubawa abakyala n'ezzadde –nebawasa era nebazaala) 13:38.

{ولقد أرسلنا رسلاً من قبلك وجعلنا لهم أزواجاً وذرّية} الرعد/38.

Ababaka abo ebiseera ebimu ba'yiganyizibwanga abamu ne battibwa abamu nebabawawangusa, nga Katonda bw'ategeeza nti: (Jukira –ggwe Muhammad- mukiseera abo abakaafiiri bwebaakusalira enkwe nga baagala bakusibe oba bakutte oba bakuwawanguse, nebasala enkwe -bakutte- ne Allah n'ategeka okukuwonya, mazima Allah y'asiinga abakola enkwe bonna) 8:30.

{وإذ يمكر بك الذين كفروا ليثبتوك أو يقتلوك أو يخرجوك ، ويمكرون ويمكر الله والله خير الماكرين} الأنفال/30.

Ebyo byonna bituuka ku Babaka neku Bannabbi kuno kunsi wabula enkomerero yabyonna obuwanguzi n'obutebenkevu kuno kunsi ne kulunaku lw'enkomerwero bibeera bwabwe. Allah ategeeza nti: (Mazima ddala



Allah ajja kutaasa –buli yenna- oyo amutaasa –ataasa eddiini ye) 22:40.

{ولينصرن الله من ينصره} الحج/40.

Nate ategeeza nti: (Allah yawandiika –dda nti:- mazima nzija kuwangula nze n'ababaka bange, mazima Allah y'owamaanyi nantameggwa) 58:21.

{كتب الله لأغلبن أنا ورسلي إن الله قوي عزيز} المجادلة/21.

# OBUBONERO BW'OBUNNABBI

Obwa nnabbi bwebumala okubeera nga ly'ekkubo omuyita okutuuka okumanya okw'ettendo, n'okukola emirimu egy'ebbeeyi, Allah kulw'okusaasirakwe kyeyava abateekerawo obubonero obulaga amazima gaabwe kw'ekyo kyebeeyise, abantu bwebajja okwesembesa babakakase era babategeere -newankubadde- nga buli ayeyita kyonna kyeyeeyise, wabeerawo embeera ezenjawulo ezimweyolekako ezesembesebwa okukakasa amazima ge bw'abeera nga wa mazima, nebumuswaza nga bulaga obulimba bwe bw'abeera mulimba. Obubonero buno bungi ddala wabula obusinga obukulu bwebuno:-

1- Omubaka alina kukowoola nga alunngamya Bantu eri okusinza Allah Katonda omu yekka, baleke



okusinza ebitali yye; kubanga ekyo kyekigendererwa eky'okuntikko Allah kyeyasinziirako okutonda ebitonde.

2- Alina Okukowoola abantu bakkirize Allah oyo Katonda omu yekka, era bamukakase, era bakolere ku bubaka bwe bweyabatumira. Mazima Allah yalagira Nnabbi we Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- agambe abantu nti: (Abange mmwe abantu! Mazima nze ndi mubaka wa Katonda eri mmwe mwenna) 7:158.

{يا أيها الناس إني رسول الله إليكم جميعاً}
الأعراف/158.

3- Allah –oyo gw'akowoola okudda gy'ali- alina okumudduukirira n'okumuwa obujulizi obw'engeri ez'enjawulo obulaga obwa nnabbi bwe okufaananako ne Bannabbi abaamukulembera, ne mubujulizi obwo mulimu: okukola eby'amagero ebyo Nnabbi oyo byakola naye nga tewali n'omu kubantu b'ekibiina kye ayinza kubisobola oba okukola ebikyefaanaanyirizaako, nga eky'amagero kya Nnabbi Musa –emirembe gibeerekuye- bweyasuula wansi omuggo gwe nekukyuka negufuuka omusota omunene okukamala , Isa (Yesu) eky'amagero kye yali owonya abaazaalibwa nga bampoma n'ab'ebigenge kulw'obuyinza bwa Allah Katonda Omuyinza wa byonna . Wabula ye Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- eky'amagero ekikye ye Qur'an ey'ekitiibwa eyalemesa abantu okuleetayo



ekigifaanana awamu n'okubeera nga yassibwa ku musajja ataasoma era atamanyi kusoma wadde okuwaandiika. N'ebyamagero bingi Allah byeyadduukirira nga nabyo Ababaka be ne bannabbi be.

Era nemubujulizi obwo mulimu akokubeera nti: bajja n'amazima ameyolefu ababawakanya gebatasobola kwennganga oba okugagaana. Wabula ababawakanya abo babeera bamanyi bulungi nti ebyo Bannabbi byebajja nabyo gabeera mazima ameekusifu agatenngangika.

Era nemubujulizi obwo mulimu okubeera nti: Allah yawa Bannabi be obujjuvu bw'embeera zaabwe, n'ebitendo ebirungi n'empisa ez'ettendo ebitasangibwa kubalala.

Era ne mubujulizi obwo mulimu okubeera nti: Allah yabataasanga kubalabe baabwe, n'ayolesa obulimba bw'abalabe baabwe.

4- Okukowoola kwe kulina okubeera nga kukwatagana bulungi nnyo n'okukowoola kw'ababaka ne Bannabbi abaamukulembera nga kwonna kukwatagana mubikolo.

5- Omubaka oba Nnabbi alina okubeera nti takowoola Bantu bajje eri okusinza ye yennyini, oba babeere nga balina kyebamukolera kubikwatagana n'okusinza, era talina kubakowoola bajje bagulumize kika kye oba ekibinja kye. Mazima Allah yalagira Nnabbiwe Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe-

abeerenga ategeeza abantu nti ye talina bibye wabula naye agoberera bugoberezi bubaka, yagamba nti: (Bagambe ggwe –Muhammad nti:- siyinza kubagamba nti nze nnina amawanika ga Katonda -Allah-, era nze simanyi byekweese, era sibagamba nti mazima nze ndi Malaika, era -nze- sigoberera wabula ebyo ebimiddwa gyendi) 6:50.

{قل لا أقول لكم عندي خزائن الله ولا أعلم الغيب ولا أقول لكم إني ملك إن أتبع إلا ما يوحى إلي} الأنعام/50.

6- Alina okubeera nti mukukoowoola kwe abantu tabanoonyaamu kumuwa kitiibwa kyonna mubitiibwa by'ensi nga kwekusasulwa kw'ayagala mukukowoola kwe, Allah yagamba nga atutegeeza ku Bannabbi be: Nuuhu, Huud, Swaleh, Luutu, ne Shu-aibu –emirembe gibeere kubo- nti bo baagamba abantu b'ebibiina byabwe nti: (Sibasaba ku bwo –obubaka bwembatuusizzako, munsasulemu- empeera yonna, empeera yange –y'okukoowoola kwange- teri kumulala yenna- wabula kw'oyo -Allah- Mukama Omulezi w'ebitonde byonna) 26: 109, 127, 145, 164, 180.

{وما أسألكم عليه من أجرٍ إن أجري إلا على رب العالمين} الشعراء/109، 127، 145، 164، 180.



Ye Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- Allah yamulagira agambe abantu b'ekibiina kye nti: (Bagambe nti: Sibasaba ku bwo –obubaka bwembatuusaako munsasulemu- empeera yonna, era siri nze wa mubeekaluubiriza –abogera ebitabatumiddwa) 38:86.

{قل ما أسألكم عليه من أجرٍ وما أنا من المتكلفين} ص/86.

Era Ababaka abo ne Bannabbi –abo abogeddwako ebimu ku bitendo byabwe n'obumu kububonero bw'obunnabbi bwabwe- bangi nnyo kubaga Allah ategeeza nti: (Mazima twatumira mubuli kibiina ky'abantu Omubaka, -agambe nti:- mubeerenga musinza Katonda yekka mwewale okusinza buli ekitali ye) 16:36.

{ولقد بعثنا في كل أمةٍ رسولاً أن اعبدوا الله واجتنبوا الطاغوت} النحل/36.

Mazima abantu beesiima nnyo n'okutumirwa Ababaka abo ebyafaayo nebijjula nga biwandiikiddwamu amawulire Ababaka abo gebajja nago, amateeka g'eddiini yaabwe negayitirira okugawandiika, era nga go gemazima era nga bwebwenkanya, nate okuwandiika ebyo byonna Allah bye yakoleranga kwayitirira nga: okubataasa, okuzikiriza abalabe baabwe nga amataba agazikiriza



abantu ba Nuuh, ennyanja eyazikiriza Falaawo,



ebibonerezo ebyassibwa kubantu ba Luutu, n'okuwangula kwa Nnabbi Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- kweyawangulanga abalabebe n'okusaasaana kw'eddiini ye n'ebirala… omuntu ategeera ebyafaayo ebyo amanya olumanya olukakafu nti ddala Ababaka abo ne Bannabbi bajja nabulunngamu, era amanya nti ekyabaleeta kulagirira bitonde eri ebyo ebinabagasa n'okubyekesa buli kyonna ekibikosa era ekitabigasa. N'ow'oluberyeberye mu Babaka abo yali Nuuh –emirembe gibe kuye-, ate eyasemabayo okutumibwa mubonna yali Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe .

## OBWETAAVU BW'ABANTU ERI ABABAKA

Ba Nnabbi be Babaka ba Katonda eri abaddu be, babatuusaako ebiragiro bye , era ne babasanyusa n'ebyo Allah byeyabateekarateekera mu byengera singa babeera bagondedde ebiragiro bye, era nebabeekesa ebibonerezo eby'olubeerera singa kabatanda nebakola ebyo byeyabaziyiza. Era babanyumiza ebyafaayo by'ebibiina by'abantu ebyayita n'ebyo ebyabatuukako, nga ebibonerezo ebyabatuukako kuno kunsi kulw'ensonga

y'okwawukana kwabyo kubiragiro bya mukama wabyo



Allah omugulumivu.

N'ebiragiro ebyo n'ebintu ebyo Katonda byeyagaana, kizibu nnyo amagezi g'omuntu okwemalirira okubimanya, nekulw'ensonga eyo Katonda kyeyava assawo amateeka n'alaalika ebiragiro n'okugaana nga kugulumiza baanadaamu nakubawa kitiibwa nakubakuumira ebyo ebibagasa; kubanga abantu bayinza okulabankanyizibwa n'eby'obwagazi bwabwe nebatomera ebyaziyizibwa, nebeekaaliisa kubantu nebabanyaga ebyaabwe. Kale nekibeera mukutetenkanya okw'ekitalo Allah okutuma mubo Ababaka wakati w'ekiseera n'ekirala nga babajjukiza ebiragiro bya Katonda waabwe oyo Allah, era nga babeekesa okugwa mukumujeemera, era nga babasomera ebibabuulirira nebabanyumiza ebyafaayo by'abaakulembera, mazima ebyafaayo ebyewunyisa biggula amatu, n'amakulu amapya gazuukusa ebirowoozo, obwongo nebugaziwa,okumanya nekweyongera n'okutegeera okulungi, n'abantu webakoma okuwuliriza webakomya okuyingiza, webakoma okuyingiza byebawulidde webakomya n'okuyiga, nabwekityo abasinga okumanya y'abasinga n'okukola obulungi.

Sheikh Ibun Taimiyyah –Allah amusaasire- yagamba nti: "Obubaka bwetaagibwa nnyo kubanga bulongoosa omuntu mu bulamu bwe buno obw'ensi



nekulunaku lw'enkomerero era talina kwesiima



kunkomerero ye okujjako nga agoberedde obubaka, nabwekityo talina kwesiima mu bulamu bwe ne munsi ye wabula nga agoberedde obubaka bwa Katonda bweyassa. Omuntu awalirizibwa okukkiriza amateeka Katonda geyassa kubanga kirimu emigaso gyamiruundi ebiri: Kimuleetera ebimugasa, era nekimuwonya ebimukosa. Amateeka ga Katonda kye kitangaala kya Katonda kyeyateeka kunsi era bwebwenkanya bwe mu baddu be era lwelukomera lwe, omuntu yenna ab'aluyingiddemu abeera mirembe ".

Ekigendererwa mu mateeka ago sikwekwawula nti kino kigasa kino kikosa nga obiraba namaaso. Kuba ekyo n'ebisolo bikitegeera: mazima endogoyi oba enngamiya esobola bulungi okutegeera enjawulo eriwakati w'akalo n'ettaka. Wabula ekigendererwamu kwekwawula wakati w'ebikolwa ebyo ebikosa nnyini kubikola mu bulamu bwe kuno kunsi nekunkomerero, n'ebikolwa ebyo ebimugasa mubulamubwe buno n'obw'oluvannyuma. Nemubikolwa ebigasa mulimu obukkiriza Okwawula Allah mubw'omu bwe, obwenkanya, okuyisa obulungi, okulongoosa, obwesigwa, obutakola bwenzi, obuzira kubalabe b'eddiini, okumanya eby'eddiini, obugumiikiriza, okulagira empisa ennungi, n'okuziyiza okukola ebikyaamu, okuyunga olugaanda, okuyisa obulungi abazadde bombiriri, okuyisa obulungi

muliraanwa, okutuukiriza ebikubanjibwa, okukola



kulw'Allah yekka, okumwesiga, okumusaba obuyambi, okusiima byonna byeyagera, okukkiriza okulamulakwe, n'okumukakasa nti w'amazima, n'okukakasa Ababkabe mu byonna byebaayogera, n'ebirala bingi ebiring'ebyo mw'ebyo ebirina omugaso n'okulongoosa omuntu muno munsi ye nekunkomerero ye. Naye buli ekibeera eky'ennyume ky'ebyo kibeeramu okwononeka n'okukosa omuntu muno munsi ye ne kunkomerero ye.

Era singa tebwali bubaka Katonda –Allah- bweyatumira eri abantu amagezi tegandisobodde kulunngama okwawula ebigasa n'ebyo ebikosa mu bulamu buno. N'olw'ekyo okutumirwa Ababaka kibalibwa mubyengera ebinene ennyo Allah ow'ekitiibwa byeyawa Abaddube n'atakoma kukutuma babaka bokka wabula n'abawa n'ebitabo ebirimu okunnyonyola ekkubo eggolokofu. Singa tekyaali ekyo abantu bandibadde nga ensolo bweziri oba okusingawo obubi mumbeera. N'olw'ekyo omuntu yenna akkiriza obubaka obwo Katonda bweyatuma n'abukolerako abeera mubitonde ebisinga obulungi, naye oyo agaana okubukkiriza era n'abuvaako abeera mu bantu ababi ennyo, era abeera mumbeera embi ennyo okusingako eyembwa n'embizzi, era abeera munyoomofu nnyo asemberayoddala. Abantu tebayinza kusigalawo munsi wabula kulwakusigalawo buwufu bwababaka obwo Katonda bweyatuma



obukyaaliwo mubantu. Obuwufu bw'ababaka



kebuliggwawo munsi n'enjigiriza z'okulunngamya kwabwe nezibula, Allah agenda kuzingako ensi yonna ayimirizeewo enkomerero.

Obwetaavu bw'abantu b'okunsi eri omubaka w'Allah Katonda waabwe tobugeraageranya nabwetaavu bwabwe eri enjuba oba eri Omwezi, oba eri empewo, oba eri enkuba. Era tobugeraageranya nabwetaavu bwabwe eri obulamu bwe, oba obwetaavu bw'eriiso ekitangaala kyalyo, oba obwetaavu bw'omubiri eri emmere n'ebyokunywa. Wabula obwetaavu bw'omuntu eri omubaka bunene nnyo okusinga obwetaavu obulala bwonna. Era bwo bwetaagibwa nnyo okusinga buli kyonna ekiyinza okulowoozebwa. Ababaka abo –emirembe gibeere kubo- bebali wakati wa Katonda ow'Ekitiibwa n'ebitonde bye mukubategeeza ebiragiro bye n'ebyo byeyagaana, era bo bebabaka ba Katonda wakati we n'abaddube. N'abeera nga ow'enkomerero waabwe era mukama waabwe era abasinga ekitiibwa eri Omulezi waabwe bonna ye Muhammad –Allah asse kuye ne ku bonna ebyengera n'emirembe- Allah yamutuma nga kyakusaasira eri ebitonde bye byonna, era nga nsonga kw'agenda okusinziira asasule ebitonde byonna. Kyeyava alaalika ku baddu be okugondera Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- n'okumwagala wamu n'okumugulumiza n'okumutaasa n'okukola ebibakakatako kuludda lwe –Allah asse kuye ebyengera



n'emirembe- era yabajjako endagaano ey'okumukkiriza n'okubeera nga bajja kugoberera ba Nnabbi be bonna n'Ababaka, era bwekityo Allah yalagira ba Nnabbi abo n'ababaka endagaano eyo bagijje kw'abo ababagoberera mu bakkiriza. Allah yamutuma kunkomerero ng'enaatera okutuuka abeere musanyusa eri abakkiriza era abeere mutiisa eri abaawukana kubiragiro bya Katonda nebamujeemera, era yamutuma akoowoole abantu abazze eri okumukkiriza kulw'obuyinza bwe –owa waggulu ennyo- era nga y'ettaala ebamulisiza eyakaayakana kuno kunsi. Obubaka ne bukomekkerezebwa naye, bangi nebalunngamizibwa kululwe okuva mububuze, nekulw'obubaka bwe amaaso gaazibuka agaali nga tegalaba, n'amatu agaali nga tegawulira gaggulwa, n'emitima ajaali jigaddwa jaggulwa, ensi n'eyakaayakana oluvannyuma lw'okubeera mukizikiza ky'obutamanya ekyaali kijibisse, emitima ejaali emyawukamu nejegatta, enzikiriza entuufu n'eyimirizibwawo kululwe, ekkubo ettangaavu neritegeerekeka kululwe, Allah n'ayanjuluza ekifuba kye n'amujja kumugongo ebyo ebyali bimuzitooweredde, n'asitula okumwogerako, obunyoomoofu bwonna n'abussa ku buli yenna ayawukana kukiragiro kye. Allah yamutuma oluvannyuma lw'okuyitawo ekiseera nga tewali mubaka yenna atumiddwa, n'ebitabo byeyassa nga byonna



byalekebwa n’ebigambo byabyo nga byakyusibwa



n’amateeka agaabirimu negawanyisibwaamu agatali ago Katonda Omugulumivu geyassa, buli kibiina ky’abantu nga kyesigamidde kundowooza zaakyo ez’obulyazaamaanyi, nebaleka okulamuza amateeka ge wakati w’abaddu be wabula nebalamuza ngero zaabwe ez’obwononefu n’okwagala kwabwe. Allah kyeyava alunngamya naye ebitonde n’atangaaza naye amakubo, n’ajja abantu mukizikiiza n’abazza mukitangaala kulw’okutumwa kwe, n’ayawula wakati w’abantu abagenda okwesiima n’abo bannannyini bwononefu kulw’okutumibwa kwe –Allah asse kuye ebyengera n’emirembe . Kale oyo yenna abeera asazeewo okumugoberera alunngama, n’oyo abeera agaanyi okukwaata ekkubo ly’omubaka wa Katonda oyo mazima abeera abuze. Tusaba Allah asse kumubakawe –oy’ow’enkomerero mubeyatuma bonna- ebyengera n’emirembe nekubababaka abalala bonna ne baNnabbi .

Kirungi okubeera nga tufunzafunza obwetaavu bw’omuntu eri obubaka obuva ew’Allah omuleziwe mubigambo byaffe bino ebijja:-

1- Mazima ye muntu eyatondebwa alelebwa, n’olw’ekyo ateekwa okumanya omutonziwe, era amanye naki ekimukakatako kuludda lw’omuleziwe oyo , era lwaki yamutonda? Wabula omuntu tasobola kwemalirira kumanya ekyo, ate tewali kkubo ddala lyonna likimutuusaako okujjako okukimanya nga ayita mu



ba Nnabbi n’Ababaka n’okumanya ebyo byeyajja nabyo: obulunngamu n’ekitangaala.

2- Omuntu yatondebwa nga alimu ebitundu bibiri: omubiri n’omwoyo, eky’okulya ky’omubiri ky’ekyo kyonna ekibeera kimwanguyidde mummere n’amazzi. Wabula eky’okulya ky’omwoyo nannyini kugutonda yagusalirawo, nabwekityo eky’okulya kyagwo y’eddiini entuufu n’emirimu emirungi; nekibeera nti baNnabbi abo n’Ababaka bebajja n’eddiini entuufu era nebalagirira abantu emirimu emirungi gyebalina okukola.

3- Mazima omuntu okubeera n’eddiini kyamubutonde bwe nabwekityo alina okubeera n’eddiini gy’asinzizaamu omuleziwe, n’eddiini eyo erina okubeera nga ntuufu, ate tewali kkubo ddala lyonna limutuusa kuddiini eyo entuufu okugyako nga ayise mukukkiriza baNnabbi n’abatume n’okukkiriza ebyo byonna byebajja nabyo.

4- Mazima omuntu mwetaavu eri okumanya ekkubo erimutuusa eri mukama we okumusiima kuno kunsi asobole okubeera nga afuna ejjanah ye n’ebyengera bye kulunaku lw’enkomerero. N’ekkubo eryo tewali asobola kuliragirira muntu yenna okugyako ababaka abo ne baNnabbi.

5- Omuntu mu butonde bwe munafu mumwoyo gwe ate alindiriddwa abalabe bangi, nga sitaani eyagala



okumubuza, n'emikwanogye emibi egyimuwundira ebibi,



ate omwoyo kyegwagala; nekulw'ensonga eyo, omuntu mwetaavu eri ekyo kyinaakuuma omwoyo gwe okuguwonya enkwe z'abalabebe, naye baNnabbi abo n'abatume bebannyonyola ekintu ekyo era n'ebakiragirira abantu.

6- Mazima omuntu mugunjufu mu buttonde bwe, n'okubeera nti akunngaaniddeko ebitonde bingi by'abeera nabyo, nabwekityo wateekwa okubeerawo amateeka; abantu basobole okubeera abenkanya –naye bwe kitabeera ekyo obulamu bwabwe bufanaganako n'ebiramu ebiwangaalira mu nsiko- n'amateeka ago gateekwa okubeera nga gakuumira buli omu omugabo gwe mubujjuvu. Wabula tewali ayinza kujja namateeka majjuvu okugyako ba Nnabbi n'Abatume be bokka.

7- Mazima omuntu mwetaavu eri okumanya ekyo ekinamutebenkeza n'afuna emirembe mumwoyo gwe, era ekyo ekinamulunngamya eri ensonga ezinaamutuusa mu kwesiima okwannamaddala, kino nno gwemulimu gwa ba Nnabbi n'Ababaka Allah omulezi w'ebitonde beyatuma.

N'oluvannyuma lw'okunnyonyola obwetaavu bw'ebitonde eri ba Nnabbi n'Ababaka, kirungi tubeere nga tunnyonyola era nga twogera ku buddo bw'omuntu oluvannyuma lw'obulamu buno obw'ensi bw'alimu, era tutangaaze nekububonero obulaga ensonga eno.



# OBUDDO

## "ENKOMERERO"

Buli muntu yenna akimanyi –olumanya olutaliimu kubuusabuusa- nti agenda kufa . Wabula oluvannyuma lw'okufa adda wa? Ye abange mulongoofu wa kwesiima, oba mwononefu wa kunakuwazibwa?

Mazima abantu bangi bakkiriza nti bagenda kuzuukira oluvannyuma lw'okufa era babalibwe kubikolwa byabwe, bwebibeera birungi basasulwe birungi, bwebibeera bibi basasulwe bibi. N'ensonga ey'okuzuukira oluvannyuma lw'okufa n'oluvannyuma wabeerewo okubalibwa; amagezi amalamu gajikakasa n'amateeka ga Katonda negagidduukirira, era ezimbirwa ku bikolo bisatu:-

1- Okukaksa obujjuvu bw'okumanya kw'Omulezi –Ow'enjawulo kubitonde byonna.

2- Okukakasa nti muyinza ekimala.

3- Okukakasa nti mutetenkanya ekiyitiridde.

Mazima obujulizi obukakasa ensonga eno bwayitirira obungi obumu nga bwa mu byawandiikibwa n'obulala nga bwa magezi gabuntu. N'obumu kubwo bwebuno obujja:-

1- Okutonda eggulu n'ensi kinene nnyo okusinga okuzzaawo abaafa, Allah ategeeza bw'ati: (Abange! Tebalaba nti mazima Allah oyo eyatonda eggulu n'ensi

n’atalemererwa –wadde okukoowamu akatini ennyo- kubitonda nti asobola okuzuukiza abafu?! Yee –asobola okubalamusa kubanga- mazima ye muyinza ku buli kintu) 46:33.

{أو لم يروا أن اللّه الذي خلق السموات والأرض ولم يعي بخلقهن بقادر على أن يحيي الموتى بلى إنه على كل شيء قدير} الأحقاف/33.

Nate ategeeza nti: (Abange! Oyo eyatonda eggulu n’ensi y’atasobola kubeera nga atonda ekifaananyi kyabwe –bo bennyini n’abazzaawo?- yee –asobola okubazzaawo bo bennyini mukifaananyi kyabwe- naye ye Mutonzi omumanyi ennyo) 36:81.

{أو ليس الذي خلق السموات والأرض بقادر على أن يخلق مثلهم بلى وهو الخلاق العليم} يس/81.

2- Obuyinza bw’Allah okusobola okutonda ebitonde awatali ky’alabiddeko kabonero akalaga nti okukizzaawo obuzza kyekisinga obwangu kuye, era ategeeza bw’ati: (Era ye -Allah- y’oyo atandiikawo okutonda ekitonde, bw’alimala –oluvannyuma lw’okubijjawo- n’akizzaawo –n’akizuukiza-, n’ekyo –eky’okubizzaawo- kyekisinga obwangu kuye, era alina



ebitendo ebya waggulu) 30:27.

{وهو الذي يبدأ الخلق ثم يعيده وهو أهون عليه وله المثل الأعلى} الروم/27.

Nate ategeeza nti: -Omuntu- (n’atukubira ekifaanaanyi –nga awakanya okuzuukira- neyerabira obutonde bwe nga agamba nti: ani alizuukiza amagumba nga nago –gamaze okubeera- amamulungufu?! Mugambe –ggwe Muhammad- nti agenda kugazuukiza –agaddize obulamu- y’oyo Allah eyagatandiikawo omulundi ogwasooka, naye ye mumanyi ennyo ku buli kitonde) 26:78-79.

{وضرب لنا مثلاً ونسي خلقه قال من يحيى العظام وهي رميم ، قل يحييها الذي أنشأها أول مرة وهو بكل خلق عليم} يس/78-79.

3- Mazima Allah yasobola okutonda omuntu mukifaananyi ekisinga obulungi, era ekijjuvu n’ebiyungo byakyo, n’amaanyi gaakyo, n’ebitendo byakyo, n’ennyama eyo gye yakyambaza n’akiteekamu amagumba n’emisiwa n’ebinyo, n’obumooli n’eby’okulwanyisa, n’okumanya, n’okwagala n’okukola byegwetaaga, ebintu ebyo byonna birimu okulaga okunene ennyo nti Allah nannyini kubissaawo muyinza



okubeera nga azuukiza abafu n’abaddiza obulamu bwabwe n’ebifaananyi byabwe nga bwebyali

oluberyeberye.

4- Okubeera nga azuukiza abafu kuno kunsi n'abaddiza obulamu, bujulizi obukakasa nti Allah Ow'ekitiibwa asobola okubeera nga abazuukiza era n'abaddiza obulamu bwabwe ku lunaku lw'enkomerero. Mazima ekyo ky'ayogerwa nnyo mu bitabo bya Katonda byeyassa ku babakabe. N'ebimu kw'ebyo ebyayogerwa kwekuzuukiza kw'Allah abafu kulw'obuyinza bwe nga akiyisa mu mukono gwa Nnabbi Ibrahiim, ne Yesu (Isa) –emirembe gibeere kubo- n'ebirala ebiringa ebyo bingi ddala.

5- Waliwo ebintu ebyefaanaanyiriza okuzuukira nabyo ebiraga obuyinza bw'Allah okusobola okuzuukiza abafu, n'ebimu kubyo byebino ebijja :-

A) Allah yatonda omuntu muttondo ly'amazzi agazaala eryali lyegabanyiziddwa mubitundu by'omubiri eby'enjawulo –nekulw'ensonga eyo kyeva olaba nti ebiyungo byonna byegattira wamu mu kunyumirwa nga wegasse n'omukyaala- Allah akunngaanya ettondo eryo okuva mu buli kanyomero k'omubiri oluvannyuma nerifuluma nerigenda mu nnabaana, Allah n'atondamu omuntu , kale bwebibeera nga ebitundu ebyo bibadde byawukamu mu mubiri Allah n'abikunngaanya nebibeera mu kifo kimu n'akolamu omuntu oyo, nabwekityo



bwebiribeera byawukanye omulundi omulala ku lw'okufa, birimulema bitya okubikunngaanya nate omulundi omulala?! Allah ow'ekitiibwa ky'ategeeza nti: (Mulaba ago amazzi -agazaala- gemufuka mu nnabaana, abaffe mmwe mugatondamu -omwaana- oba ffe tugatondamu –tugayisa mumitendera okutuusa lwegavaamu omuntu?!) 56:58-59.

{أفرأيتم ما تمنون أأنتم تخلقونه أم نحن الخالقون} الواقعة/58-59.

B) Mazima empeke z'ebimera eby'engeri zonna zigenda nezigwa muttaka nga litobye nezijjula amazzi n'ettaka, wabula amagezi g'omuntu galowooza nti zijja kuvunda z'onooneke kubanga n'ekimu ku byombiriri kizimala bumazi okubeera nga zivunda, naye bwebibeera byombiriri ate kiyitirira, naye empeke ezo tezonooneke era tezivunda wabula zisigala zikuumiddwa bulungi, n'oluvannyuma obubisi bwebweyongera empeke eyo y'eyasaamu n'efulumamu ekimera. Abange! Ekyo tekiraga busobozi obujjuvu n'okutetenkenya okubuna? Ne Katonda oyo Omutetenkanya Omuyinza, ayinza atya okulemwa okukunngaanya ebitundutundu n'ebiyungo by'omuntu oluvannyuma lw'okufa?! Allah ategeeza nti: (Abaffe!! Mulaba mutya ebyo bye mulima?! Abaffe! Mwemubimeza oba ffe tubimeza?!) 56:63-64.



{أفرأيتم ما تحرثون، أأنتم تزرعونه أم نحن الزارعون}

الواقعة/36-64.

N'obujulizi obulala obufaanaaganako n'obwo, kyekigambo ky'Allah ow'ekitiibwa kino ekigamba nti: (Olaba ensi nga ekaze naye bwetuba tugyitonnyesezzaako enkuba enyeenya n'esibuka buto n'emera mu buli mutindo ogw'ebimera ebirungi ebisanyusa) 22:5.

{وترى الأرض هامدة فإذا أنزلنا عليها الماء اهتزت وربت وأنبتت من كل زوج بهيج} الحج/5.

6- Mazima omutonzi omuyinza omumanyi ennyo era omutetenkanya tasobola kutonda kitonde kyonna lwamuzannyo, abireke awo bulesi. Allah ategeeza nti: (Tetwatonda eggulu n'ensi n'ebyo ebiri wakati wabyombiriri lwa muzannyo, eyo yendowooza y'abo abawakanya, era okubonaaabona kw'abo abawakanya –obw'omu bwa Katonda bwebaliba- mu muliro) 38:27.

{وما خلقنا السماء والأرض وما بينهما باطلاً ذلك ظن الذين كفروا، فويل للذين كفروا من النار} ص/27.

Wabula Allah yatonda ebitonde bye nakutetenkanya okujjudde ebigendererwa eby'ekitiibwa, Allah ategeeza nti: (Satonda amageege n'abantu wabula



kulwa kunsinza) 51:56.

{وما خلقت الجن والإنس إلا ليعبدون} الذاريات/56.

Era tekisaana kw'oyo Katonda Omutetenkanya Omwenkanya eri amugondera n'oyo amujeemera okubeera nga benkanakana gy'ali, era ategeeza bw'ati: (Abaffe tulifuula abo abakkiriza nebakola emirimu emirungi -nebabeera- nga -abo- aboonoonyi -abayonoona- munsi? Oba tulifuula -abo- abatya Katonda -nebabeera- nga -abo- aboononyi? –nedda ekyo tekiyinzika) 38:28.

{أم نجعل الذين آمنوا وعملوا الصالحات كالمفسدين في الأرض أم نجعل المتقين كالفجار} ص/28.

Nekulw'ensonga eyo kyali mubujjuvu bw'okutetenkanya bwe nemubukasi bwe obyitirivu, abeera nga azuukiza ebitonde kulunaku lw'enkomerero, kulw'okusasula buli omu kyeyakola asasule ayalongoosa amuwe empeera ennungi era abonerezebwe oyo eyayonoona, era ategeeza bw'ati: (Jaali y'eri obuddo bwammwe mwenna, Allah yalagaanyisa mazima. Mazima ye yeyatandiikawo ekitonde n'oluvannyuma –bw'alimala agenda- kukizzaawo, alyooke asasule abo abakkiriza nebakola emirimu emirungi -abasasule- n'obwenkanya, n'abo aba'kaafuwala balina eby'okunywa eby'amazzi ag'olweeje n'ebibonerezo ebiruma ennyo kulw'ebyo



byebaalinga bawakanya –ate nga byali nga byamazima) 10:4.



{إليه مرجعكم جميعاً وعد الله حقاً إنه يبدأ الخلق ثم يعيده ليجزي الذين آمنوا وعملوا الصالحات بالقسط ، والذين كفروا لهم شراب من حميم وعذاب أليم بما كانوا يكفرون} يونس/4.

## OKUKKIRIZA OLUNAKU LW'ENKOMERERO

Okukkiriza olunaku lw'okuzuukira kulina obulungi bungi nnyo eri kinn'omu n'eri abantu bonna n'obumu kubwo bwebuno:-

1- Kireetera omuntu okugondera ennyo Katonda nga alulunkanira empeera Katonda zeyateekeratekera abo abamukkiriza nebamugondera, era yeewala okumujeemera kulw'okutya okubonerezebwa kulunaku olwo.

2- Okukkiriza olunaku lw'enkomerero kirimu okusanyusa omukkiriza olw'ebyengera n'empeera by'abeera asuubira kulunaku olwo n'atanakuwala kulw'ebyo ebiba bimusubye mubyengera by'ensi



n'okweyagala kwayo oby'akaseera.

3- Kulw'okukkiriza olunaku lw'enkomerero, omuntu amanya wa gy'adda oluvannyuma lw'okufa kwe, n'akimanya nti mazima agenda kusisinkana empeera y'emirimu gye, bwegibeera mirungi afune birungi, bwegibeera mibi abonerezebwe, era akimanya nti agenda kuyimirizibwa mubbaliro abalibwe, era amanya nti beyalyazaamaanya bagenda kumwesasuza, bamujjeko emigabo gy'abantu abo beyalyazaamaanya oba beyalumba bagyibaddize.

4- Mazima okukkiriza Allah n'olunaku lw'enkomerero kuwa omuntu eddembe –mubiseera by'emirembe ne mubiseera by'entalo- ekyo tekyandibadde bwekityo wabula lwakuba nti okukkiriza Katonda n'olunaku lw'enkomerero kiragira omuntu obutakola munne kabi konna mukyaama nemulwatu. Wabula obukkiriza bw'alina mukifuba kye bw'alwanyisa endowooza embi –bw'eba yalimu- n'ebugyisaanyawo nga tennaba kuzaalukuka.

5- Okukkiriza olunaku lw'enkomerero kugaana omuntu okulyazaamaanya banne n'okutomera ebyabwe. Abantu bonna singa bakkiriza olunaku lw'enkomerero bawona okulyazaamaanyagana n'ebyabwe nebikuumibwa mirembe.

6- Okukkiriza olunaku lw'enkomerero kireetera omuntu obutalowooza nnyo ku bulamu bwansi wabula



ensi eno agyitwala nga kitundu kya bulamu ku bitundu ebituusa omuntu mu bulamu obwannamaddala, era yo sibwebulamu obw'olubeerera.



Nemukumaliriza ekitundu kino kibeera kirungi twesembesezeeyoko n'ekigambo ky'omukuristaayo omw'America oyo eyali akola mw'emu kukkanisa oluvannyuma n'asiramuka n'ayingira mu Busiraamu; nafuna ku bibala by'okukkiriza olunaku lw'enkomerero, yagamba bw'ati:- "Mazima nze kati mmanyi okwanukula ebibuuzo ebina ebyali bintawaanya ennyo mubulamu bwange era byebino: nze ani? Era kiki kyenjagala? Era najja kukola ki kunsi kuno? Oluvannyuma: obuddo bwange buli luddawa?"

## EBIKOLO BY'OKUKOWOOLA KW'ABABAKA BONNA ABAATUMIBWA:

Bannabi bonna n'Ababaka mu kukoowoola kwabwe begattira mubikolo ebikunngaanya ebyabatumibwa bonna , era ebikolo ebyo mwebegattira era bonna byebakkiriza ebimu kubyo byebino:- okukkiriza Allah, nebaMalaikabe, n'ebitabobye, n'Ababaka be, n'okukkiriza olunaku lw'enkomerero n'okukkiriza okugera okulungi n'okubi, n'okulagira



abantu bamusinze ye yekka nga tewali kyebamugattako, n'okugoberera ekkubo lye n'okuleka amakubo agalyawukanako, era bakwatagana bonna mukuziyiza ebintu bino ebina: okukola eby'obuwemu mu lwatu n'emunkiso, okukola ebibi n'okukola obulumbaganyi mubukyaamu, n'okugatta Allah nebakatonda abalala, n'okusinza ebifaananyi n'amasannamu, n'okulagira abantu okutukuza Allah nga bamujjako okumujwetekako nti alina omukyaala n'omwaana, alina amwegattako, alina ekimufaanana, era bonna b'aziyizanga abantu okwogera ku Katonda ebitali byamazima, era bonna baaziyizanga okutta omuntu awatali mazima, era b'aziyizanga okulya enfissi n'okulya emmaali ya baamulekwa, era baalagiranga okutuukiriza endagaano n'okutuusa ebipimo ne Minzaani, n'okugondera abazadde bombiriri, era baali balagira obwenkanya wakati w'abantu, n'okwogera amazima mubigambo nemubikolwa, era nga baziyiza okudiibuuda n'okweekuza n'okulya emmaali y'abantu mu bukyamu.

Ibin Taimiyya –Allah amusaasire- yagamba nti: "Amateeka gonna gakwatagana mubikolo by'ago era obulungi bw'ago kyanyweera mumagezi, era singa g'ayawukanamu ko wadde katono nnyo, gandibadde tegaliimu kutetenkanya wadde akalungi, wadde okusaasira, wabula tekisoboka busobosi amateeka okujja nga gaawuka ku ganne waago agaakulembera : (Singa



amazima gagoberera okwagala kwabwe mazima eggulu n'ensi byandyonoonese n'abo bonna ababirimu) 23:71.



{ولو اتبع الحق أهواءهم لفسدت السموات والأرض ومن فيهن} المؤمنون/71.

Kati ngeri ki omuntu alina amagezi bwakkiriza okuleka amateeka g'omutetenkanya asinga abalamuzi bonna ku lw'ekyo ekiba kizze ekikontana nago ".

Nekulw'ensonga eyo eddiini ya ba Nnabbi bonna yali emu Allah nga bw'ategeeza nti: (Abange mmwe Ababaka mulye mubirungi, era mukole emirimu emirungi mazima nze mmanyi ebyo byonna byemukola. Mazima ddala kino ekibiina kyammwe –Eddiini yammwe- kiri ekibiina kimu, nange nze mulezi wammwe -kale- muntye) 23:51-52.

{يآ أيها الرسل كلوا من الطيبات واعملوا صالحاً إني بما تعملون عليم ، وإن هذه أمتكم أمة واحدة وأنا ربكم فاتقون} المؤمنون/51-52.

Nate Allah ategeeza nti: (Allah yabalaalikako mu ddiini ebyo -byennyini-byeyalaamira -Nnabbi- Nuuhu era by'ebyo -byennyini- byetukutumidde, era by'ebyo byetwalaamira –ba Nnabbi : Ibrahiim ne Musa ne Isa -nga bigamba- nti muyimirizeewo eddiini



temujaawukanangamu) 42:13.

{شرع لكم من الدين ما وصّى به نوحاً والذي أوحينا إليك وما وصّينا به إبراهيم وموسى وعيسى أن أقيموا الدين ولا تتفرقوا فيه} الشورى/13.

N'ekigendererwa mu Ddiini be baddu ba Katonda okutuuka kw'ekyo eky'abatondesa eky'okusinza omulezi waabwe yekka nga tagattibwaako mulala yenna. Allah kyeyava abalaalikako ebibabanjibwa ebibakakatako okubituukiriza, era n'abateerawo amakubo agabatuusa kukigendererwa ekyo balyooke bafune okusiima kwe owawaggulu, n'okwesiima kuno kunsi nekunkomerero ,era okusinziira ku ntegeka ya Katonda omuntu taviirayo awo.

Ababaka bonna bayita okujja eri eddiini ya Katonda eyo ewa omuntu omusingi ogw'enzikiriza eyo gyakkiriza era y'emuwa amateeka kw'alina okutambulira mubulamu bwe. Nekulw'ensonga eyo ky'ova olaba nti ekitabo Taurati ekyassibwa ku Nnabbi Musa –emirembe gibeere kuye- kyali nga y'enzikiriza atenga gemateeka, era abantu bannannyini kyo baalagirwa okukiramuza, Allah ategeeza nti: (Mazima ffe twassa -ekitabo- Taurati –nga- kirimu obulunngamu n'ekitangaala balamulenga nayo ba Nnabbi abo abaasiramuka nebeewaayo



okugoberera amateeka ga Katonda kw'abo Abayudaaya, n'abayivu baNnaddiini abakugu wamu ne baNnamateeka –nabo bagiramuzenga) 5:44.



{إنا أنزلنا التوراة فيها هدى ونور يحكم بها النبيّون الذين أسلموا للذين هادوا والربانيّون والأخبار} المائدة/44.

Oluvannyuma Isa –emirembe gibeere kuye- yajja ng'alina ekitabo Enjiilu nga kirimu obulunngamu n'ekitangaala, era nga kikakasa byekisanzeewo ebiri mu Taurati. Allah ategeeza nti: (netugobereza ku buwufu bwabwe –baNnabbi abaakulembera-, Isa mutabani wa Mariamu, nga akakasa ebyo ebiri mumaaso ge ebyasooka -okussibwa- mu Taurati, netumuwa -ekitabo- Enjiilu nga kirimu obulunngamu n'ekitangaala) 5:46.

{وقفينا على آثارهم بعيسى ابن مريم مصدقاً لما بين يديه من التوراة وآتيناه الإنجيل فيه هدى ونور} المائدة/46.

Oluvannyuma lwa Isa, Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- yajja n'amateeka agasembayo n'enzikiriza enzijuvu nga y'ekulembera amateeka gonna agaajikulembera era eyagasangulawo, Allah n'amuwa ekitabo Qur'an nga kikakasa ebyo byonna ebiri mubitabo byeyasangawo –Taurat, enjiili, Zuburi- era nga Allah bwategeeza nti:- (era netukussaako –gwe



Muhammad- ekitabo –Qur'an- namazima nga kikakasa ebitabao ebyo ebiri mumaaso gaakyo – Zabuli ,Taurat n'Enjiili- era nga ky'ekibikulembera, -kale- lamula wakati waabwe n'ebyo Allah byeyassa –naye togoberera okwagala kwabwe n'oyawukana kumazima ago agakujjidde) 5:48.

{وأنزلنا إليك الكتاب بالحق مصدقاً لما بين يديه من الكتاب ومهيمناً عليه فاحكم بينهم بما أنزل الله ولا تتبع أهواءهم عما جاءك من الحق} المائدة/48.

Era Allah ow'ekitiibwa yannyonyola nti mazima Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- n'abakkiriza, bonna bakkiriza Allah okufaanaganako nga abaabakulembera bwe baamukkiriza, mu baNnabbi n'abaatumirwa, Allah yagamba bw'ati:- (Omubaka -Muhammad- yakkiriza ebyo ebyassibwa gy'ali okuva eri omulezi we n'abakkiriza, buli omu kubo yakkiriza Allah ne ba Malaika be n'ebitabo bye n'ababaka be, -era bagamba nti- tetwawula yawula wakati w'omu mubabaka be, nate nebagamba nti: tuwulidde era tugonze, Mukama waffe tukusaba okusonyiwa kwo negy'oli y'eri obuddo) 2:285.



{آمن الرسول بما أنزل إليه من ربه والمؤمنون



كلٌّ آمن بالله وملآئكته وكتبه ورسله لا نفرق بين أحد من رسله وقالوا سمعنا وأطعنا غفرانك ربنا وإليك المصير} البقرة/285.

# OBUBAKA OBWASEMBAYO ERA OBWASIGALAWO

Okunnyonyola embeera y'amadiini: Obuyudaaya, Obukuristaayo, Obusamize… okwo okukulembedde kikumanyisa embeera y'abantu gyebaalimu mu kyasa eky'omukaaga okuva ku mazaalibwa ga Isa -Yesu-, nabwekityo eddiini bweba eyonoonese n'embeera yeby'obufuzi, n'empangaala y'abantu, n'eby'enfuna nayo eyonooneka… n'entalo ez'okuyiwa omusaayi n'eziyitirira, obwanakyemalira nebweyoleka, abantu ne bawangaalira mu kizikiza ekiyitirivu. Emyoyo gyaddugala kulw'ensonga y'ekizikiza ky'obukaafiiri n'obutamanya, empisa neziggwa mubantu, ebitiibwa byabwe nebityoboolwa, ebintu by'abantu nebinyagibwa, obwonoonefu nebweyoleka kulukalu ne mumayanja, era mukiseera ekyo omuntu omugezi nga bweyeetegereza akifuna nti mazima abantu mukiseera ekyo b'ali basemberedde okusaanowo bazikirire singa Allah



omulembe tagulongoosa n'ebigasa ebirimu ekitangaala eky'obwa Nnabbi, abeera nga amulisiza abantu ekkubo, era nga abalunngamya eri ekkubo ettereevu.

Nekumulembe ogwo ogw'ali mumbeera efaanagana bw'etyo Allah yakkiriza ekitangaala ky'obwa Nnabbi obw'okusigalawo kibeere nga kijjira abantu okuva mukibuga Makka eky'ekitiibwa , ekyo ekirimu ennyumba ya Katonda ey'ekitiibwa. Nabw'ekityo embeera z'omukibuga ekyo mubiseera ebyo zaali zifaanaganako n'embeera z'abantu zebaali bawangaaliramu: nga okugatta Allah ne bakatonda abalala (Shirik), Obutamanya, obulyazaamaanyi, n'obwannakyemalira, wabula kyo kyali nga kyawukanako kubitundu ebirala mungeri nnyingi, nemuzo ze'zino:

1- Mazima embeera za'kyo za'li ntukuvu tekyaakoppereza mpisa z'amawanga malala nga ez'Abayonaani, Abarooma n'ezabayindi, era abantu baamu ba'li nga Bantu abamanyiddwa n'okunnyonyola okumatiza n'ebirowoozo ebitangaavu.

2- Mazima Makka kisangibwa wakati w'ensi yonna kuba kiri mukifo ekiri mumakkati ga Europe ne Asia ne Africa. Era wano kisobozesa bulungi obubaka okutuuka n'okusaasaanira munsi ezo mu bwangu ddala era mukiseera ekitono.

3- Mazima kyo kibuga kyamirembe myereere kuva dda mazima Allah yakikuuma mu kiseera Abraha



bweyayagala okukizinda, era n'akikuuma

nekitafugibwako bufuzi obwabannakyemalira abazungu nga aba Roma n'aba Farusi abo abakirinaanye, wabula kya sigala nga kiri mu mirembe nemukusuubula kwakyo n'ebitundu byo'mumambuka ne mumaserengeta, ekyo nekibeera nga kya'li kabonero akaali kalanga okutumibwa kw'oyo Nnabbi ow'ekitiibwa, n'oluvannyuma lw'okutumibwa kwa mazima, Allah yajjukiza kyengera ekyo ku batuuze b'omukibuga ekyo, era yabagamba nti: (Abaffe! Tetwabatebenkereza ekibuga –kyabwe Makka- eky'emizizo -era- eky'emirembe omwo omukuluumulirwa ebibala ebya buli ngeri) 28:57.

{أو لم نمكن لهم حرماً آمنا يجبى إليه ثمرات كل شيء} القصص/57.

4- Mazima embeera ya'kyo yaddungu naye kyakuuma empisa nnyingi nnyo ez'ettendo, nga obugabi, okukuuma emiriraano obulungi, okukuuma ebitiibwa by'abalala, n'ebintu ebirala bingi obyasukkulumya ekibuga Makka kubibuga ebisigadde. Era nebikifuula nga ky'ekifo ekisaanira okufubuutukamu obubaka obw'olubeerera.

Mukifo kino kyennyini eky'ekitiibwa –mu kika eky'abaQuraishi ekyo ekyayatiikirira ennyo n'obwatufu bw'olulimi oluwarabu- n'empisa ez'ettendo era ekya'li



kisinga ebika byonna ekitiibwa, mukyo mwennyini Allah

ow'ekitiibwa owawaggulu ennyo mweyalonda Nnabbi we Muhammadi –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- abeere ow'enkomerero wa ba Nnabbi bonna n'Abatume. Era yazaalibwa mukyasa eky'omukaaga okuva ku mazaalibwa ga Isa -Yesu- mu mwaka 570 A.D. n'akula nga mulekwa, kuba kitaawe yafa nga ye akya'li mu lubuto lwa nnyina. N'oluvannyuma ne maama we naye yafa ne Jajjawe azaala kitaawe, nemukiseera kino Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- yali alina emyaaka mukaaga. Okuva wano yabeera mu mikono gya kitaawe omuto ayitibwa Abu Twalibi n'akula nga mulekwa okutuusa lweyatuuka mu myaaka gy'ekivubuka, kyokka embeera ze n'empisa ze mukunyumya bya'li byawukanira ddala kumbeera z'abantube, yali nga bw'anyumya talimba era nga talina n'omu gw'anyiiza. Yayatikirira nnyo n'okwogera amazima, obuntu bulamu, n'obwesigwa okutuusa buli omu mu bantu be lweyamwesiganga mummaali ye ey'omuwendo nebagimuteresa era n'agikuuma bulungi nga bweyeekuuma yekennyini n'emmaali ye. Ekyo kya baviirako okumutuuma erinya ly'Obwesigwa. Yali wansonyi tewali gweyalaga kumubirigwe ng'ali bwereere okuva lweyakula. Yali mutuukirivu ayeewala ebikyamu byonna era nga atya nnyo Katonda, era nga abantu b'ekibiina kye byeba'li beekola eby'okusinza



amasannamu, okunywa omwenge n'okuttingana ... yali

yabyesamba . Yali abeera bumu na bantube mukukola ebyo ebimusanyusa n'abeesamba bwebeekolanga eby'ekigwenyufu. Yali nga ayamba baamulekwa nebannamwandu era nga aliisa abayala … okutuusa bwegyasemberera okuwera emyaaka amakumi a'na -40- mubuwangaazi bwe, yafundawalirwa olw'obwonoonefu obwa'li bususse mubantube n'atandika okubeekutulako asigale nga ye asinza omuleziwe n'okumusaba abeere nga amulunngamya era ekkubo eggolokofu. Nemukiseera weyabeerera mumbeera eyo yakkibwako Malaika nga ezze n'obubaka okuva ew'omuleziwe owawaggulu ennyo nga bumulagira atuuse eddiini eno ey'Obusiraamu eri abantu era abakoowoole bajje eri okusinza Omulezi waabwe baleke okusinza ebirala ebitali ye. Obubaka bwagenda mumaaso n'okumukkako buli lunaku buli mwaka nga bulimu amateeka n'okulamula, okutuusa Katonda lweyajjuza eddiini y'abantu eno ey'Obusiraamu, n'abawa ekyengera ekyo mubujjuvu. Ne Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- omulimugwe bweyamala okugutuukiriza, Allah yamufiisa nga alina emyaaka nkaaga mw'esatu -63- egy'obuwangaazi bwe, emyaaka amakumi a'na -40- yagimala nga tannaba kutumibwa, ate emyaka amakumi abiri mw'esatu -23- n'agimala nga atumiddwa eranga Nnabbi –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe.



Omuntu yenna singa yeetegereza embeera zaba Nnabbi bonna era n'anonyereza ebyafaayo byabwe, amanyira ddala era n'akakasiza ddala nti tewali kanyomero konna Nnabbi yenna muba Nnabbi keyayitamu okujjako nga obwa Nnabbi bwa Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- nabwo bwakayitamu.

Bw'oba wetegerezza engeri Musa, ne Isa -Yesu- emirembe gibeere kubombiriri- obwannabbi gyebw'abatuukako okakasa nti ddala Bannabbi . Era ogya kutegeera nti obwannabbi bwabwe bwaliko obubonero bungi obwasookanga okweyoleka nga bulaga nti bajja kubeera bannabbi, wabula obubonero obwayitwamu obulaga obwannabbi bwa Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- bwebusinga obungi , obukakali n'okwewunyisa era bwebusinga okutubeera okumpi mu mirembe.

Nabwekityo n'engeri ebyamagero byabwe gye byayitangamu okubatuukako efaanagana. Wabula yo kuludda lwa Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- yayitirira nnyo kubanga eby'amagerobye bingi ddala, n'eky'amagero kye ekisinga obunene ye Qur'an eno ey'ekitiibwa eyo ekyasigadde nga esomebwa nga bweyakka: amaloboozi nemumpandiika.

Era omuntu singa ageraageranya amateeka ago Nnabbi Musa ne Nnabbi Isa -Yesu- -emirembe gibeere



kubombiriri- n'ago Nnabbi Muhammad –Allah asse kuye



ebyengera n'emirembe- geyajja nago okugeza nga enzikiriza entuufu n'amateeka amalamuzi n'okumanya okugasa, ategeera nti amateeka gaabwe gonna gafuluma mu katiba ke kamu nga nako kekatiba ak'obwa Nnabbi.

Ageraageranya wakati w'embeera y'abagoberezi ba Banabbi abakulembera ne wakati w'abagoberezi ba Nnabbi Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe - ategeera era n'akakasa nti abagoberezi babwe bonna bebaasiinnganga abantu bonna okuyisa obulungi Bantu bannaabwe, wabula abagoberezi ba Nabbi Muhammad beebasinga abagoberezi ba Banabbi bonna okugobererwa eri abo abajja oluvannyuma lwabwe. Mazima baasaasaanya okutongola Allah Omutonzi mu bw'omu bwe, nebabunyisa obwenkanya era ba'li basaasira nnyo abantu abanafu n'abanaku.

Singa oyagala okweyongera okunnyonyoka kububonero obukakasa obwaNnabbi bwa Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- kankwongereyo obujulizi obulala n'obubonero obwo Ali-Rabban Attabari eyali omukuristaayo oluvannyuma n'asiramuka n'ayingira mu Busirammu obwo bweyasanga nebubeera ensonga y'okusiramuka, era bwebuno:-

1- Mazima Nnabbi Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- yakoowoola kujja kusinza Katonda omu yekka n'okuleka okusinza ebirala ebitali



yye –n'abeera nga mw'ekyo akwatagana bulungi ne baNnabbi abakulembera bonna .

2- Mazima ye yayolesa eby'amagero ebinnyonyofu, tewali asobola kubikola okujjako baNnabbi ba Katonda.

3- Mazima yayogera ebizuusi ebiribaawo mubiseera eby'omumaaso era nebibeerawo nga bweyabyogerako.

4- Mazima ye yayogera ebizuusi ebinene ennyo mu bizuusi by'ensi n'okwetooloola kwa'yo kyokka nebibeerawo nga bweyayogera.

5- Mazima ekitabo ekyo Qur'an Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- kyeyajja nakyo kimu ku by'amagero ebiraga obwaNnabbi kubanga ky'ekisinga ebitabo okumatiza n'okunnyonyola, Allah n'abeera nti yakissa kumusajja ataasoma era atamanyi kuwandiika wadde okusoma ebiwandiike, nekiremesa abakugu abaatufu b'olulimi okuleetayo ekifaanagana nga yo oba ekifaanagana n'essuula emu muyo; n'olw'okuba nti Allah yakyeyimirira okukikuuma yeyennyini, era yakuuma nakyo enzikiriza entuufu n'akiteekamu amateeka agasinga obujjuvu, ekibiina ekisinga obulungi nekibanga kwekiyimiridde, era nga kwekitambulira .

6- Mazima ye y'ow'enkomerero wa Bannabbi, era singa teyatumibwa obw'obunnabbi obwa'langa okutumibwa kwe bwandibadde bwabulimba.



7- Mazima Bannabbi –Emirembe gibe kubo-

b’amwogerako nga tannajja mu myaka gyadda nnyo n’ebatenda okutumibwa kwe n’ekibuga kye n’okukkakana kw’amawanga gonna n’abafuzi kululwe n’ekibiina kye, era neboogera nti eddiini ye erisaasaanira munsi yonna.

8- Mazima okuwangulakwe amawanga agaamulwanyisa, kimu kububonero obulaga obwannabbi; kubanga omuntu tekisoboka kweyita nti atumiddwa okuva ewa Katonda –ng’ate mulimba- oluvannyuma Katonda n’amudduukirira n’okumutaasa, okumutebenkeza, okuwangula abalabebe, okusaasaanya okukoowoola kwe, n’okumuwa abagoberezi abangi; ebyo byonna tebibeerawo wabula bibeera ku Nnabbi nga wamazima.

9- Ebintu by’atendebwa nabyo nga: Okukyaawa ensi n’abeera nga asinga kwayagala nkomerero, obutuukirivu, ebyafaayo ebirungi, empisa ezettendo, n’amateekaage, mazima ebyo byonna tebyekunngaanyiza wabula ku Nnabbi nga wamazima .

Omusajja ono eyasiramuka oluvannyuma lw’okwogera obujulizi obwo yagamba nti: “Ebitendo ebyo byonna bujulizi obulamula, omuntu yenna abukunngaanya nebumubeerako obwannabbi bubeera bumukakaseeko n’awona okumuvumirira, era kibeera kikakafu okumukkiriza, omuntu yenna agaana



okumukkiriza n’amuwakanya atewaanira bwereere, era n’afaafaaganirwa kuno kunsi nekunkomerero ye”.

Nemukukomekkereza ekitundu kino, kankuleetereyo obujulizi obulala bwamirundi ebiri: Obujulizi obwa Kabaka we’Roma mubiseera ebyayita, eyawangaalira kumulembe gumu ne Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n’emirembe- n’obujulizi bw’omukuristaayo omungereeza ow’okumulembe guno ayitibwa John Sent.

**Obujulizi obusooka**:

Obujulizi obusooka bwe bwa HIRAQLI eyali kabaka wa Roma kumulembe gwa Nnabbi Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n’emirembe- Bukhaari –Allah amusaasire- yayogera ebigambo bya Abi Sufyaan mukiseera kabaka wa Roma  bweyamuyita n’amugamba nga Bukhaari bw’ategeeza nti: (Mazima ABU SUFYAAN BIN HARBI yagamba nti: mazima Hiraqli yamutumira nga ali mukibinja ky’aba Quraishi aba’li bageenze okusuubula eShaami mukiseera omubaka w’Allah –Allah asse kuye ebyengera n’emirembe- kyeyakoleramu endagaano y’emirembe n’abakaafiiri abaQuraishi –Sulhul-Hudaibiyah: yali yamyaaka kkumi-, nebagenda ewa kabaka  oyo, n’abayita mukifo w’atuuza abagenyibe nga n’abakungube abe’Roma bamwetoolodde n’ayita Omuvvunnuzi we n’ababuuza nti: “Ani mummwe



alina oluganda olw’okumpi ennyo n’omusajja oyo

ayeeyita Nnabbi? Abu Sufyaan n'agamba nti ye nze abasinga okubeera okumpi naye muluganda. Kabaka n'agamba nti: mumusembeze oyo nebanne wano wendi, nebabasembeza kumpi naye, oluvannyuma n'agamba omuvvunnuzi we nti: Baganbe nti mbuuza omusajja oyo kumusajja oli ayeeyita Nnabbi , singa annimba nammwe mumulimbise,Abu Sufyaan agamba nti: Ndayira Allah, singa saatya nti bannange bayinza okunnimbisa nandimwogeddeko eby'obulimba, nekyeyasooka okumbuuza kuye yagamba nti: Ekikakye mummwe kiri kitya? Nenngamba nti: Ekika kye kyakitiibwa nnyo. N'ambuuza nti: Eriyo mummwe eyayogerako ekigambo ekyo oluberyeberye lwe? Nemmuddamu nti: Teri n'omu. N'abuuza nti: Abange! Kubajjajja be eriyo abaali abafuzi? Nemmuddamu nti: nedda teriiyo. N'abuuza nti: abantu ab'ebitiibwa bebamugoberera oba abanyomoofu mubo? Nemmuddamu nti: wabula abamugoberera bebaawansi. N'abuuza nti: abamugoberera beyongera bweyongezi kuwera oba bakendeera bukendeezi? Nemmuddamu nti: wabula beyongera bweyongezi. N'abuuza nti: Eriyo ava muddiini eyo olw'okunyiizibwa naye? Nemmuddamu nti: Nedda tewali n'omu. N'abuuza nti: Abange! Bweyali nga tannaba kwogera kigambo ekyo yali mulimba? Nemmuddamu nti: Nedda yali talimba. N'abuuza nti: Abange! Amenya endagaano? Nemmuddamu nti: Nedda



tazimenya. N'abuuza nti: Abange! Mwamulwanyisako kulw'ensonga eyo? Nemmuddamu nti: ye, twamulwanyisa. N'abuuza nti: Okumulwanyisa kwammwe nga kubeera kutya? Nemmuddamu nti: Mulutalo wakati we (naffe: olumu (awangula olulala ffe netuwangula. N'abuuza nti: Abalagira kukola ki? Nemuddamu nti: agamba nti musinze Allah Katonda omu yakka, temumugattako kintu kyonna, era muleke ebyo ba'kitammwe byebabagamba,era atulagira okusaala, okwogera amazima, obuntu bulamu, n'okuyunga oluganda. Kabaka n'agamba omuvvunuzi we nti: mugambe nti: Mmubuuzizza kukikakye n'agamba nti ekika'kye kya kitiibwa, bwebatyo ababaka bonna baatumibwa nga okuva mubika by'abantu baabwe, nenkubuuza nti ekigambo ekyo eriyo omuntu yenna mummwe eyakyogerako, n'oddamu nti teri n'omu, kale nngamba nti singa eriyo omulala eyakyogerako oluberyeberye lwe nandigambye nti omusajja agoberera bajjajjabe aba'kulembera! Nenkugamba nti mubakitaabe eriyo eyali Kabaka, n'onngamba nti teyaliyo n'omu, kale nngamba nti singa yaliyo Kabaka mubo nandigambye nti: omusajja ano'nya bufuzi bwabaakitaabe, nenkubuuza nti: abadde mulimba nga tannaba kwogera kigambo ekyo, n'onngamba nti nedda, nze nentegeera nti omusajja oyo teyandirese kulimba Bantu ate n'adda kukulimbisa Katonda. Era nkubuuzizza nti: ab'ebitiibwa

bebamugoberera oba abaawansi, n’onngamba nti: abawaansi bebamugoberera, n’abo b’ogambye abawaansi kuvadda bebagoberezi b’Ababaka, nenkubuuza nti: beyongera bweyongezi oba bakendeera bukendeezi n’onngamba nti: beyongera bweyongezi, nabwekityo obukkiriza bubeera bwebutyo okutuusa lwebujjula. Nenkubuuza nti: eriyo afuluma mu ddiini eyo olw’okunyizibwa naye, n’onngamba nti: buli ayingira tafuluma, nabwebutyo obukkiriza bwebubeera mumitima nga gyetabudde n’essanyu lyabwo.  Nenkubuuza nti: bw’akola endagaano agimenya, n’onngamba nti: tamenya ndagaano yonna, bwebatyonno Ababaka bonna tebamenya ndagaano.  Nenkubuuza nti: abalagira kukola ki, n’ongamba nti: abalagira nti musinze Katonda omu temumugattako kintu kyonna era abagaana okusinza amasannamu, n’abalagira okusaala, okwogera amazima, n’obuntu bulamu, bw’obeera nga by’oyogedde byamazima, omusajja oyo ajja kufuga ebigere byange bino byombiriri webirinnye, mazima mbadde mmanyi nti ali bweeru nga simusuubira kubeera mummwe, era singa mmanyi nti njakusobola okutuukiriza byonna by’agamba nandyewaddeyo nemmusisinkana nembeera wansi w’obufuzi bwe, era singa mbadde wa’li nandimunaazizza ebigerebye . oluvannyuma yayitisa ebbaluwa y’omubaka w’Allah –Allah asse kuye ebyengera n’emirembe- eyo gyeyamutumira, n’agiweereza eri Kabaka oyo Hiraqli



n’agisoma yagenda okulaba nga etandiika nti: Bismillah A-rrahman A-rrahiim… evudde wa Muhammad omuddu wa Katonda era Omubaka we nga agiwandikidde Hiraqli omukulembeze wa aba Roma: emirembe gibeere kw’oyo agoberera obulunngamu.  N’oluvannyuma lw’ebyo: mazima nze nkuyita okujja eri obusiraamu singa osiramuka ojja kubeera mirembe era Allah akuwe empeera yo emirundi ebiri –kuno kunsi nekunkomerero- naye singa ogaana n’okuba amabega mazima olina ekibi. Abange mmwe bannannyini kitabo -Bible- mujje eri ekigambo eky’obwenkanya wakati waffe nammwe, ( tuleme kusinza kirala kyonna okujjako Allah Katonda waffe yekka, tuleme kumugattako kintu kyonna, era abamu muffe baleme kufuula bannaabwe bakatonda mukifu kya Allah eyabatonda, singa banaakuba amabega nebava kw’ebyo byebabaddeko kale mugambe nga mujulira nti mazima ffe tuli Basiraamu abakkiriza obw’omu bwa Katonda” .

## Obujulizi obw”okubiri:

Obujulizi obw’okubiri bwe bujulizi bw’eyali omukuristaayo omungereeza ow’okumulembe guno ogwaffe ayitibwa: JOHN SENT, yagamba nti: oluvannyuma lw’okusoma ennyo -ebitabo- ebittotola Obusiraamu n’emisingi gyabwo mukuweereza kinn’omu



n'abantu bonna, n'obwenkanya bwabwo mukuteeka abantu kumisingi gw'obwenkanya n'okwawula Katonda, byampaliriza okugenda mu Busiraamu n'amagezi gange gonna n'omwoyo gwange n'okuva kuluno n'alagaanyisa Allah –ow'enjawulo kubitonde- okubeera nga nkoowoola okujja eri Obusiraamu nga mbuulirira buli wamu kulw'okulunngamya kwe".

Mazima John Sent yatuuka kukwekkanya kuno luvannyuma lwakusoma kwe obukuristaayo n'abbikkira mubwo, kwekubusanga nga tebusobola kwanukula bibuuzo ebyo ebitawaanya ebirowoozo by'abantu mu bulamu bwabwe, kyeyava afuna okubuusabuusa, oluvannyuma n'asomako amadiini amalala nga; Budha ne Communism, kyokka n'atazifunamu kigendererwa kye n'oluvannyuma kyeyava asoma Obusiraamu n'abbikira mubwo n'abusinngamu byeyayagala era kwe kubukkiriza, era kwe kukoowoola abalala nabo bajje babukkirize.

## OBWANNABBI OBWASEMBAYO

Mw'ebyo ebikulembedde okunnyonyola otegeddemu obwennyini bw'obwannabbi nebannyini bwo n'eby'amagero byabwe, obubonero neby'amagero ebikakasa obwobunnabbi bwaNnabbi waffe Muhammad –



Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- wabula nga tetunnaba kutandiika kwogera kubwa Nnabbi obwasembayo kirungi osooke omanye nti mazima Allah -owawaggulu ennyo- talina mubaka yenna gw'atuma wabula amutuma kulw'emu kunsonga zino ezijja essatu:-

1- Buyinza okubeera nga obubaka bwa Nnabbi oyo oba oli nga bweyawulidde Bantu abenjawulo, Omubaka oyo nga teyalagirwa kutuusa bubaka obwamuweebwa eri amawanga ag'omuliraano, Allah kwekutumira Omubaka omulala n'obubaka obweyawulidde abantu abalala abataafuna mubaka.

2- Buyinza okubeera nga obubaka bwannabbi eyakulembera nga bwayonoonebwa nebubula, Katonda kwekutumira Nnabbi azze bujja eddiini y'abantu.

3- Gayinza okubeera nga amateeka agaaweebwa Nnabbi eyakulembera nga gatuukaana n'amulembe ogwo gwokka, nga tegasaana mirembe giddirira, Katonda kwekutuma omubaka n'obubaka, obujjudde amateeka agatuukaana n'omulembe oba ekifo ekyo.

Mazima okutetenkanya kwa Allah Katonda waffe kwasalawo atume Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- nga amateeka agabaddewo abantu bagakyuusizza kyusizza negabula –n'amutuma n'obubaka obubuna abantu b'okunsi bonna, nga butuukaana nabuli mulembe nabuli kifo kyonna, era n'abukuuma okubeera nga tebugenda kutuukibwako

mukono gw'oyo yenna oyagala okubukyuusakyuusa; bulyooke busigale nga bwebwassibwa abantu basobole nga okwezza obujja nabwo; nekulw'ensonga eyo Allah Katonda waffe kyeyava abufuula nga bwebubaka obusembayo, era nga bwebw'okusigalawo emirembe n'emirembe, okutuusa lwalizingako ensi eno.

Era mazima Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- okubeera nti mazima ye Nnabbi ow'enkomerero kyamw'ebyo Allah –ow'ekitiibwa-byeyamuwa ebimweyawulidde ku balala, teriiyo Nnabbi yenna oluvannyuma lwe; kubanga Katonda obubaka bwonna yabujjuza nakutumwakwe, n'amateeka negakomekkerezebwa n'ago geyamutuma nago agali mu Qura'n , era obwannabbi bwa Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- bwakakasibwa ne Yesu okumulanga era Yesu yagamba bw'ati: (Yesu n'abagamba nti temusomangako mu byawandiikibwa nti: Ejjinja abazimbi lyebaagaana lye lyafuuka omutwe gw'ensonda : kino kyava eri mukama era kya kitalo mu maaso gaffe?…..…………) matayo: 21:42 - 44._

Qassu Ibrahiim Khliili - eyasiramuka oluvannyuma - ebigambo bya Yesu ebyo yabifaanaganya n'ebigambo Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- bye yayogera nga yenyumiriza: "Mazima nze ku Bannabbi abalala abankulembera kifaanagana nga omusajja eyazimba ennyumba n'agirongoosa bulungi



nnyo wabula nga waliwo ekifo munsonda eky'ettaffaali –ky'ataalongoosa-, abantu nebabeera nga bagyetooloola nga bagyewuunya naye nga b'ogera bagamba nti: kale singa ettafaali lino lyassibwawo! Nnabbi –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- n'agamba nti: nze ettaffaali eryo, era nze ow'enkomerero wa'Bannabbi bonna".

Nekulw'ensonga eyo Allah –ow'ekitiibwa- kyeyava afuula ekitabo ekyo Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- kyeyagya nakyo nga ky'ekikulira ebitabo ebyassibwa byonna ebyakulembera, era kyekyabisangulawo, era amateeka gaakyo gegaasangulawo amateeka gonna aga'kulembera, Allah kyeyava yessaawo okukikuuma, nekibeera nga kyajjululwa olujjululwa olw'omuddinnganwa; kuba Qur'an ey'ekitiibwa yajjululwa olujjululwa olugobereragana: mu maloboozi n'empandiika, era bwebityo ebigambo bye –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- n'ebikolwa bye bwebyajjululwa olujjululwa olugobereragana, n'okujjulula engeri amateeka g'eddiini eno ey'Obusiraamu gyegakolwa :mu nensinza zaayo nennamula zaayo kw'ali kujjulula okugobereragana.

N'omuntu asoma ebyawandiikibwa kubyafaayo ne Sunnah za Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- "ebikolwa, n'ebigambo bye", amanya era n'akakasa nti: mazima banneebe ab'okulesegere –Allah abasiime- baakumira abantu embeeraaze n'ebigambo bye

byonna n'ebikolwa bye –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe-, era nebajjulula okusinza kwe kweyasinzangamu omuleziwe, n'entaloze zeyalwanyisanga abalyazaamaanyi, n'okutendereza kwe kweyatenderezangamu Allah, n'okusaba kwe okusonyiyibwa, obugabi bwe, obuzira bwe, n'empisa gyeyayisangamu banneebe n'abagenyi be, era nga bwebajjulula essanyu lye, ennakuye, enngendoze, okubeera kwe awaka, endyaye n'ennywaye, ennyambalaye, okwebakakwe wadde nga teyeebase. Ebyo byonna singa obyetegereza obulungi ogya kukakasa nti mazima eddiini eno yakuumwa ne Katonda mwennyini, era ogya kumanya nti mazima Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- ye Nnabbi owenkomerero wa Bannabi bonna n'Abatume, Allah nga bw'ategeeza nti: (Tabeera nga Muhammad kitaawe w'omu mu basajja mu mmwe, wabula -ye- Mubaka wa Allah era y'ow'enkomerero wa Bannabbi) 33:40.

{ما كان محمد أباً أحد من رجالكم ولكن رسول الله وخاتم النبيين} الأحزاب/40.

Era Omubaka Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- yagamba nga yeyogerako nti: "Natumwa eri ebitonde byonna, n'obubaka bwa komekkerezebwa nange".



Nekakati kino ky'ekiseera ekisaana okwanjuliramu Obusiraamu n'okunnyonyola obwennyini bwabwo, ensibuko zaabwo, empagi zaabwo n'amadaala gaabwo.

## AMAKULU G'EKIGAMBO BUSIRAAMU

Singa onoonyerezza mubitabo ebinnyonyola amakulu g'ebigambo -Dictionaries-otegeera bulungi amakulu g'ekigambo "Busiraamu", era nga bigamba nti kitegeeza: "Okwewaayo n'okugonda, n'okukkakana, okuwanika n'okugoberera ebiragiro by'alagira n'ebyagaana awatali kugaana wadde". Mazima Allah yasalawo awe eddiini ey'amazima erinnya eryo ery'Obusiraamu kubanga eddiini eyo kubeera kugondera Allah n'okwewaayo okukolera kubiragiro bye awatali kugaana wadde n'akatono, n'okukola okusinza kwonna kululwe yekka –ow'enjawulo kubitonde- n'okukakasa byonna byeyayogera wamu n'okubikkiriza. Erinnya lino ery'Obusiraamu nerifuuka nga ly'erinnya eryaweebwa eddiini eyo Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- gyeyagya nayo.

### Okumanyisa Obusiraamu

Eddiini eno lwaki yayitibwa erinnya nti: Obusiraamu? Mazima amadiini gonna agali kunsi kuno,

gaatuumibwanga amannya ago gegayitibwa nga basinziira kulinnya ly'omu mu basajja mubo ayeyawulidde oba nga basinziira kukibiina ekitongole. Obukuristaayo bwafuna erinnya lyabwo eryo nga basinziira ku kibiina ekyabataasa, Budha n'etuumibwa erinnya eryo nga basinziira kulinnya ly'oyo eyagitandiikawo, waliwo eddiini eyitibwa Zaradishiya, yatuumibwa erinnya eryo kubanga eyagitandiikawo era omusituzi wabendera yaayo yali ayitibwa "Zaradishitu" , nabwekityo Obuyahuudi bwafubutuka mukika ekiyitibwa "Yahuudha" eddiini eno n'etuumibwa erinnya eryo nga basinziira kukika ekyo okujjako Obusiraamu bwebwokka obwaweebwa erinnya nga tebasinziira kumuntu yenna oba ekika kyonna, oba ekibiina kyonna ekyeyawudde okubeeramu amakulu g'ekigambo Busiraamu. N'ekifunibwa mu linnya eryo kiri nti mazima omuntu si ye yagunjawo eddiini eno Busiraamu era si ye yagitandiikawo, era teyeeyawulidde kibiina kyetongodde awatali kibiina kirala wabula ekigendererwa kyayo kwekubeera nti abantu b'ensi yonna bonna beewunda n'ebitendo ebyo ebirina amakulu agekigambo "Busiraamu" gekitegeeza, nabuli yenna atendebwa n'ebitendo ebyo k'abeere wamukyaalo ki oba kibugaki oyo ye "Musiraamu" , era ajja kubeera Musiraamu oyo yenna alyewunda n'ebitendo ebyo ebitegeeza ekigambo "Busiraamu".



## Obwennyini bw'Obusiraamu

Kimanyiddwa bulungi nti mazima buli kintu kyonna kunsi kuno kifugibwa omuduumizi omu ayetongodde era biri kunkola etakyuukakyuuka. Enjuba, Omwezi, Zimmunyeenye n'ensi byagonzebwa kunfuga emu yokka egobererwa, tewali wadde okujawukanako nakatono. N'omuntu yennyini singa obeera wetegerezza embeera ze zikutegeeza nti mazima ye mugonvu eri enkola ya Katonda olugonda olujjuvu, era tayinza kubeera nakyetaago kyonna eri amazzi oba emmere oba ekitangaala oba ebbugumu okujjako nga kisinziira kuntegeka ya Katonda n'okugera kwe kweyategekera obulamubwe, n'ebiyungo bye byonna nebibeera nga nabyo bigonvu eri okutetenkanya okwo, n'emirimu gyonna ebiyungo ebyo gyebikola tegyiberawo wabula nga Katonda bweyabisalirawo. N'okugera okwo okubuna buli ekiriwo kwekigondera era n'ekitakwawukanako, okuviiraddala ku munyeenye esinga obunene kuggulu okutuuka kukantu akatono ennyo munsi akenkana nga akanyiikuuli k'omusenyu, byonna Katonda omufuzi omugulumivu yeyabitetenkanya era yeyabigerageranya. Kale bwekibeera nga buli kintu ekiri muggulu nemunsi n'ebyo ebiri wakati wabyombiriri nga bigondera okutetenkanya okwo, ekyo kitegeeza nti mazima ensi yonna ngonvu nnyo eri omufuzi omutetenkanya oyo

eyagitonda era egoberera ebiragiro bye, nekuludda luno kitegeerekekamu nti mazima Obusiraamu y'eddiini y'ensi yonna –eggulu n'ensi- okutwaliza awamu; kubanga Obusiraamu kitegeeza: okwewaayo okukolera kubiragiro by'oyo alagira nekw'ebyo by'agaana awatali kubyawukanako –nga bwokitegedde gyebuvudde, Enjuba, Omweezi n'ensi byonna byewaayo, empewo, amazzi, ekitangaala, ekizikiza n'ebbugumu byonna byewaayo, emiti, amayinja n'ebisolo byonna byewaayo eri oyo eyabissaaawo, wabula mazima omuntu oyo atamanyi Allah katondawe oyo amulera , awakanya okubaawo kwa Katonda era n'awakanya obubonero bwe, oba n'asinza ebitali ye n'amugattako ebirala oyo abeera ayeewaayo mubutonde obwo bweyatonderwako.

Ebyo bw'omala okubitegeera, sembera tutunule kumbeera y'omuntu, ogya kugisinngaana nti mazima omuntu akaayanirwa ensonga bbiri:

### Ensonga esooka:

Obubumbwa obwo Katonda bweyabumbirako omuntu obw'okwewaayo eri Katonda n'okugondera ebiragiro bye n'okwagala okumusinza n'okusembera gya'li n'okwagala ebyo Allah eyamutonda by'ayagala nga okwogera amazima, okwagala ebirungi, okukyaawa ebyo Allah Katondawe bye yakyaawa ng'obulimba, ebikolwa ebikyaamu, okwekubiira n'ebirala ebigoberera



ebyo mw'ebyo ebiri mububumbwa nga okwagala emmaali, abakyala n'abaana n'okwagala okulya n'okunywa n'okuwasa n'ebyo okuwasa bye kwetaaga kubiyungo by'omubiri bituukiriza emirimu gy'abyo egyibikakatako.

### Ensonga ey'okubiri:

Okwagala kw'omuntu n'okusalawo kwe: mazima Allah ow'ekitiibwa yamutumira ababaka n'assa n'ebitabo omuntu yennyini asobole okwawula wakati w'amazima n'obulimba, newakati w'obulungamu n'obubuze, ayawule wakati w'ekirungi n'ekibi, n'amuwa amagezi n'okutegeera asobole okulaba obulungi mu kwesalirawo kwe. N'oluvannyuma, bwaba ayagadde akwate ekkubo ly'obulungi limutuuse eri amazima n'obulunngamu, bw'abeera tayagadde ekyo akwate obukubo bw'ebibi bumutwale eri ebibi n'okuzikirira.

Singa obeera otunuulidde omuntu nga osinziira kunsonga esoose ogya kukisanga nti mazima okwewaayo kwe eri Katondawe n'okugondera ebiragiro bye kyamububumbwa bwe. Yabumbibwa nga alina okutuukiriza era nga tasobola kwawukana kububumbwa obwo era embeera ye mw'ekyo y'embeera y'ebitonde ebisigadde.

Wabula singa omutunuulidde nga osinziira kunsonga ey'okubiri ogya ku musinngaana nga ye y'alina

okwesalirawo ekyo ky'abeera ayagadde: ye'waayo eri Katondawe amugndere oba amujeemere, abeere Musiraamu oba abeere mukaafiiri- (kiri gya'li- oba yeebaza –n'akkiriza obulunngamu- oba agaana –okukkiriza obulunngamu) 76:3.

{إما شاكرا وإما كفورا} الدهر/3.

Nekulw'ensonga eyo ky'ova olaba nti osinngaana abantu nga balimu emiteeko ebiri:

Omuntu amanyi omutonziwe, era nga amukkiriza nti ye mulezi, ye mufuzi era ye Katonda asinzibwa yekka, era n'abeera nga agoberera amateeka ge mu bulamu bwe buno obw'okwesalirawo: Kweggamba n'akola nga bweyabumbirwa ku kwewaayo eri Katondawe omuleziwe era nga tayawukana kububumbwa wadde n'akatono, wabula nga agoberera okutetenkanya kw'omuleziwe. Oyonno ye Musiraamu omujjuvu oyo eyamalirira okwewaayo eri Katondawe era mazima okumanya kwe kubeera kufuuse okumanya kwennyini okutuufu; kubanga mazima ye ategedde Allah omutonziwe, eyamutandiikawo awatali kifaananyi kyonna kw'alabira, oyo eyamutumira Ababaka n'amuwa okumanya n'okuyiga, amagezige negabukeesa nga malungi n'ebirowoozo bye nga birungi; kubanga asobodde okukozesa ebirowoozo bye oluvannyuma n'asalawo obutasinza kirala kyonna wabula Allah -Katonda- oyo



eyamuwa ekitone ky'okutegeera n'okulowooza kunsonga ezitali zimu, olulimilwe nelukeesa nga lwatula mazima gokka; kubanga owawaggulu yamugabira obusobozi bw'okwatula n'okwogera…n'abeera nga alinga atasigazza mubulamubwe kirala kyonna wabula okwogera amazima gokka; kubanga kati afugibwa mateeka ga Allah mw'ekyo ky'alinako okwesalirawo kunsongaye. Wakatiwe n'ebitonde newajjawo okukwatagana n'enkolagana ennene ey'okumanyagana n'okubeesebwa beesebwa; kubanga ye tasinza kirala kyonna wabula Allah omutetenkanya ennyo era omumanyi ennyo oyo ebitonde byonna gwebisinza nebigondera ebiragiro bye era nebikkiriza okugera kwe, mazima ebitonde byonna Allah yabigonza kululwo owange ggwe omuntu.

## OBWENNYINI BW'OBUKAAFIIRI

N'ekyennyume ky'omuntu omusiraamu yemuntu omulala azaalibwa nga Musiraamu –agondera ebiragiro bya Katondawe- mu bulamu bwe bwonna kyokka nga takimanyi nti Musiraamu eranga ne katondawe tamumanyi eranga n'amateekage tagakkirizanga wadde okubeera nga agoberera Ababakabe era nga tannaba nakukozesaako magezi n'akumanya ebyo Allah omuleziwe byeyamuw bimuyambe okumanya omuleziwe



oyo eyamutonda n'amuteekako amaaso n'amatu.

179

N'oluvannyuma lw'ebyo byonna yekyusa n'awakanya okubaawo kwa Katondawe, n'agaana okumusinza, n'agaana okugondera amateeka ga Katonda mw'ebyo by'alinako okwesalirawo munsonga z'obulamu bwe, oba n'amugattako ebirala, n'agaana okukkiriza obubonero bwe obulaga obw'omu bwe, Omuntu nga oyo ye mukaafiiri . Ayitibwa bw'atyo; kubanga ekigambo "Bukaafiiri" kiri mululimi luwarabu ekitegeeza okubikkirira, n'omuntu oyo ayitibwa "Omukaafiiri" kulw'okubanga abikkirira obubumbwa bwe obutuufu ne bitalabika, n'ayolesa obuwakanyi olw'obutamanya kituufu . Mazima otegedde bulungi nti omuntu oyo yazaalibwa nga ali kububumbwa bw'okwewaayo eri Katonda n'okugondera ebiragiro bye era ebiyungo by'omubiri gwe nga bikolera kububumbwa bw'obujeemulukufu era nga buli kimu kunsi kuno akikola okusinziira kunkola ey'okwewaayo eri Allah Katonda we, wabula oluvannyuma yabikka n'ejjiji ekkwafu ery'obutamanya n'abikka kumaasoge obubumbwa bw'ensi era obubumbwa bwe nebubula, kale y'ensonga lwaki omulaba nga takozesa magezi wadde okumanya, wabula abikozesa nw'ebyo ebyawukana n'obubumbwa byokka, era talaba okugyako ebyo ebyonoona obubumbwa obutuufu era takola okugyako ebyo ebibwonoona .

180

Kati kiri gy'oli okulowooza n'okugeraageranya gwe kennyini ebyo omukaafiiri byeyakuba amabega n'ayonooneka n'abeera mukubula okw'ewala ennyo era okweyolefu.

N'obusiraamu obwo bw'olina okubeera nga bw'okolerako era nga obugoberera,sinsonga nzibu wabula ky'ekintu ekyangu ennyo eri oyo Allah gw'abeera akyanguyirizza; kubanga okugondera Katonda -Obusiraamu- ensi eno yonna -eggulu n'ensi-kw'etambulira nga Katonda bwategeeza nti: (bagoberera Allah abo bonna abali muggulu nemunsi mukugonda nemukukakibwa) 3:83.

{وله أسلم من في السموات والأرض طوعاً وكرهاً}آل عمران/83.

Era Obusiraamu y'eddiini ya Katonda gy'amanyi nga bw'agamba nti: (Mazima Eddiini awali Katonda –gy'amanyi bwe- Busiraamu) 3:19.

{إن الدين عند اللّه الإسلام} آل عمران/19.

N'obusiraamu: kwekwewaayo eri Katonda nga Allah ow'ekitiibwa bw'ategeeza nti: (Bwebaba nga bakukaayanyizza –ggwe Muhammad-ogambanga nti: nze newaddeyo eri Allah –Katonda wange, nze- n'oyo angoberera) 3:20.



Busiraamu, Allah bweyali ayogera ku Nnabbi Nuuhu –emirembe gibeere kuye- yagamba nti: (Era basomere ekyafaayo kya -Nnabbi- Nuuhu mukiseera bweyagamba



abantu b'ekibiina kye nti: Abange mmwe ab'ekibiina kyange! Bwekiba nga kubazitooweredde okubeera kwange mu mmwe n'okubabuulirira kwange obubonero bwa Katonda, kale -nze- neesize Katonda…) nekunkomerero y'ebigambo ebyo yagamba nti: (era nalagirwa okubeera ow'omubasiraamu –abagoberera ebiragiro bya Katonda n'amateekage-) 10:71-72.

{واتل عليهم نبأ نوحٍ إذ قال لقومه إن كان كبر عليكم مقامي وتذكيري بآيات الله فعلى الله توكلت ... وأمرت أن أكون من المسلمين} يونس/71-72.

Nate Allah bweyali ayogera ku Nabbi Ibraahiimu –emirembe gibeere kuye- yagamba nti: (Jjukira mukiseera awo omuleziwe bwe yamugamba nti: weeweeyo gyendi, -Ibraahiimu- n'agamba nti: newaddeyo eri omulezi w'ebitonde byonna) 2:131.

{إذ قال له ربه أسلم قال أسلمت لرب العالمين} البقرة/131.

Ate Allah bweyali anyumya ku Nnabbi Musa –emirembe gibeere kuye- yagamba nti: (Musa n'agamba nti: Abange ab'ekibiina kyange! Bwemubeera nga ddala

{فإن حآجوك فقل أسلمت وجهي لله ومن اتبعن} آل عمران/20.



Mazima omubaka Nnabbi Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- yannyonyola amakulu g'ekigambo "Busiraamu" n'agamba nti: "Omutima gwo kwekwewaayo kwagwo eri Katonda, n'Abasiraamu nebawona olulimilwo n'emikono gyo". N'abuuzibwa nti: Busiraamu ki obusinga obulungi? N'agamba nti: "kwekukkiriza". N'abuuzibwa nti: ate obukkiriza kye ki? N'addamu nti: "kwekukkiriza Katonda nebamalaika be, n'ebitabo bye, n'ababaka be n'okukkiriza okuzuukira oluvannyuma lw'okufa". Nate omubaka wa Allah –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- yagamba nti: "Obusiraamu: kwekukakasa nti tewali asinzibwa kubutuufu wabula Allah yekka era mazima Muhammadi mubaka w'Allah, n'oluvannyuma n'osaala, n'ojja omusolo mummaali, n'osiiba omweezi gwa Ramadhan, n'ogenda n'emakka okulambuula ennyumba ya Katonda singa obeera n'obusobozi obutuuka gy'eri". Era yagamba nti: "Omusiraamu: y'oyo Abasiraamu gwebawona olulimi lwe n'omukonogwe".

N'eddiini eno ey'obusiraamu y'eyo Katonda gy'atagenda kukkiriza ddiini ndala yonna wabula yo yokka, sikubantu abaasooka wadde nekw'abo abalisembayo; kuba nebannabbi bonna ba'li ku ddiini ya

mwakkiriza Katonda mumweesige, bwemubeera nga muli Basiraamu –abagoberera ebiragiro bya Katonda n'amateekage) 10:84.

183

{وقال موسى يا قوم إن كنتم آمنتم بالله فعليه توكلوا إن كنتم مسلمين} يونس/84.

Ate Allah bweyali anyumya ku Isa -Yesu- yagamba nti: (Era ne mukiseera bwe natumira eri abayigirizwa –nembagamba nti: munzikirize nze n'Omubaka wange, nebagamba nti: tukkirizza era Julira nti mazima ffe tuli Basiraamu –abagoberera ebiragiro bya Katonda n'amateeka ge) 5:111.

{وإذ أوحينا إلى الحواريين أن آمنوا بي وبرسولي قالوا واشهد بأننا مسلمون} المائدة/111.

Era Eddiini eno ey'Obusiraamu amateeka ga'yo, n'enzikiriza za'yo n'ennamula za'yo ebijja mu bubaka bwa Katonda obwassibwa nga nabwo ky'ekitabo eky'ekitiibwa Qur'an n'enkola y'Omubaka wa Katonda Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- era tujja kubeera nga tubinnyonyola mubufuunze.

# EBIKOLO BY'OBUSIRAAMU N'ENSIBUKO YA'BWO

Abagoberezi b'amadiini agaasaangulwawo n'enzikiriza enjingirire beemanyiriza okubeera nga

184

bagulumiza era nga batukuza ebitabo by'eddiini ebyo byebaasangawo ebyawandiikibwa kumirembe egyayita. Ebyo oluusi bye batamanyi nabwennyini bwbyo: eyabiwandiika oba oyo eyabivvunula n'abijja mululimi lwebyakiramu n'abizza mululala, era ebyo byebatamanyi wadde omulembe gwebyawandiikibwako. Kyokka nga ebitabo ebyo byawandikibwa abantu abatuukibwako buli kyonna ekituuka ku muntu, ng'obunafu, obukeendeevu, obwagazi bw'omwoyo n'okwerabira.

Wabula Eddiini y'Obusiraamu yo yanjawulo nnyo ku madiini agasugadde gonna kubanga yo yesigamira kunsibuko yennyini ey'amazima nga nayo bwebubaka obw'omuggulu, era y'eyo Qur'an emannyiddwa obulungi munsi yonna n'ebigambo by'omubaka w'Allah Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe-, era katubinnyonyole byombiriri mubufunze mubigambo bino ebijja:-

**A- Qur'an ey'ekitiibwa:** Otegedde bulungi mukunnyonyola okukulembedde nti: Obusiraamu y'eddiini ya Katonda, nekulw'ensonga eyo Katonda kyeyava assa ekitabo Qur'an ku mubakawe Muhammad –Allah asse ebyengera n'emirembe- nga kyakulunngamya abo abamutya, era nga gemateeka abajeemulukufu gebalina okugondera, era nga kuwonya eri oba Allah b'ayagalizza okuwona, era nga y'ettaala y'abo Allah





bayagalizza okulokoka n'ekitangaala. Era ekitabo kino kyekirimu ebikolo ebyo Katonda kweyasinziira atumire Ababaka babituuse kubaddube, era Qur'an teyazuulibwa buzuuzi nga ebitabo ebirala era nga Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- bwatetulinkiriza kwogera byebataamulagidde, wabula eriyo n'Ababaka abaamukulembera abaatumirwa: Mazima Allah yatumira Nabbi Ibrahiimu –emirembe gibeere kuye- n'amuwa Suhfu (omwaali amateekage), era Katonda n'agulumiza Nabbi Musa –emirembe gibeere kuye- n'okumuwa ekitabo Tawurati, ne Nnabbi Dauda –emirembe gibeere kuye- n'amussaako ekitabo Zaburi, bweyatuma Nnabbi Isa -Yesu- n'amuwa ekitabo Enjiil. Mazima ebitabo ebyo byonna bwalinga bubaka bweyatumira eri Bannabbi be n'Ababakabe, wabula ebitabo ebyo ebyakulembera ebisinga obungi mubyo babula ebirala nebyonoonebwa nebikyusibwa kyusibwa.

Wabula Qur'an ey'ekitiibwa mazima yo Allah yagyeyimirira okugikuuma, era n'agifuula nga y'ebifuga era yeyasangulawo ebitabo ebyo byonna ebyagikilembera Allah ategeeza nti: (Netussa gy'oli –ggwe Muhammad- ekitabo –Qur'an- namazima nga kikakasa ebyo byonna ebiri mumaaso g'akyo -ebyakikulembera- ebiri mu bitabo –Enjiili ne Tawurati-, era nga kijuliza kubyo –ku bitabo ebyakikulembera) 5:48.



{وأنزلنا إليك الكتاب بالحق مصدقاً لما بين يديه من الكتاب ومهيمناً عليه} المائدة/48.

Era Allah yakisuuta nti mazima kyo kinnyonyola buli kimu, yagamba bw'ati: (Era netukussaako –ggwe Muhammad- ekitabo –Qur'an- nga kinnyonyola buli kintu) 16:89.

{ونزلنا عليك الكتاب تبياناً لكل شيءٍ} النحل/89.

Nate n'ategeeza nti mazima Qur'an bulunngamu nakusaasira; yagamba bw'ati: (Mazima mujjiddwa obunnyonnyofu okuva eri omulezi wammwe –era nemujjirwa- obulunngamu n'okusaasira) 6:157.

{فقد جاءكم بينة من ربكم وهدىً ورحمة..} الأنعام/157.

Nate Allah yakisuuta nti kirunngamya eri ekkubo eryo eggolokofu: (Mazima Qur'an eno erunngamya eri ekkubo eryo erisinga obutereevu) 17:9.

{إنّ هذا القرآن يهدي للتي هي أقوم...} الإسراء/9.

Mazima yo Qur'an erunngamya abantu nebasobola okukwata ekkubo eggolokofu mubuli nsonga yonna



munsonga z'obulamu bwabwe.

N'oyo yenna ayetegereza obulungi engeri Qur'an eno ey'ekitiibwa gyeyassibwamu; n'engeri



gyeyakuumibwamu netakendezebwako wadde okwongerwamu, ategeera obukulu n'ekitiibwa kyayo, era atereera n'agoberera ebyo Allah by'amulagira era neyeewala ebyo byeyamugaana. Allah bweyayogera kukussibwa kwa Qur'an eno yagamba bw'ati: (Mazima yo –Qur'an- kussibwa –okwava eri- omulezi w'ebitonde byonna. Yakka nayo mwoyo mutukuvu –Malaika Jibriilu-, omwesigwa. -Nagissa- ku mutima gwo; olyoke obeere ow'omu batiisa) 16:192-194.

{وإنّه لتنزيل رب العالمين نزل به الروح الأمين على قبلك لتكون من المنذرين} الشعراء/192-194.

Kale eyassa Qur'an ye Allah omulezi w'ebitonde byonna. N'eyakka nayo ye mwoyo mutukuu Malaika Jibriilu omwesigwa –emirembe gibeere kuye, ate gweyagissako ye Muhammad – Allah asse kuye ebyengera n'emirembe.

Ne Qur'an eno ky'ekimu kuby'amagero bya Nnabbi Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- ekyasigalawo, era kimu ku by'amagero ebyo ebigenda okusigalawo okutuusizaddala kulunaku lw'enkomerero. Mazima eby'amagero ebya Bannabbi bonna abaakulembera byakomanga mu bulamu bwabwe nga webali, naye yo Qur'an mazima Allah yagifuula nga kabonero era nga y'endagaano ey'okusigalawo.



Mazima yo Qur'an nsonga ematiza era ky'amagero ekikukuutivu Allah kyeyagamba abantu bavuganye naye nabo baleetayo ekitabo ekirala ekiringa yQur'an, n'abagamba nti ekyo bwekiba nga kibalemye wa'kiri baleeteyokko essuula kkumi zokka ezifaanagana n'ezo eziri mu Qur'an, oba kale baleeteyo wa'kiri essuula emu yokka! Kyokka byonna byabalema awamu n'okubeera nti ekitabo ekyo kyakolebwa munnyukuta nabigambo byebamanyi obulungi okwo teekako okubeera nti yassibwa mu bantu abamanyi ennyo olulimi oluwarabu lweyakkiramu n'engero za'lwo. Katonda yabagamba bw'ati: (oba bagamba nti –Qur'an Muhammad- yagigunjawo -bugunja- bagambe nti: kale muleeteyo essuula egyifaanana, era musabe -okubayamba- oyo yenna gwemuba musobodde atali Katonda bwemuba nga mwogera mazima) 10:38.

{أم يقولون افتراه قل فأتوا بسورة مثله وادعوا من استطعتم من دون اللّه إن كنتم صادقين} يونس/38.

Nemw'ebyo ebyayongera okukakasa nti mazima Qur'an bubaka obwava eri Katonda; kwekubeera nti mazima yo yakungaanya amawulire mangi ddala agakwata ku bibiina eby'emirembe egyayita edda omuntu



by’atasobola kutegeera, n’eyogera kubigenda okubeerawo mubiseera eby’omumaaso era nebibeera nga Qur’an



bweyategeeza, n’eyogera obubonero bungi ku by’okumanya ebyo n’okutuusa olwaleero Abamanyi abanobyereza ebimu tebannaba kubivumbula n’okutuusa olwaleero.

Nate nemw’ebyo ebyongera okujulira nti Qur’an bubaka obwava ewa Katonda kwekubeera nti mazima Nnabbi oyo eyassibwako Qur’an eno oluberyeberye nga tennassibwa talina kyeyakolako kigifaanana era tewali kijjibwa kuye nga kyagala okujifaanana, Allah ategeeza nti: (Bagambe –ggwe Muhammad- nti: singa Allah yayagala sandigibasomedde era teyandigibamanyisizzako wadde, mazima ntudde mummwe ebbanga lyonna oluberyeberye lw’ayo –nga sinnaba kutumibwa naye nga sirina kyenkolawo!- Abaffe temutegeera?) 10:16.

{قل لو شاء الله ماتلوته عليكم ولا أدراكم به فقد لبثت فيكم عمراً من قبله أفلا تعقلون} يونس/16.

Wabula ate ekyewunyisa eyassibwako Qur’an eno yali tamanyi kusoma wadde okuwandiika era teyagendako wadde eri omusomesa yenna kyokka awamu n’ekyo yali nga alemesa bakakensa abakugu mu kumanya olulimi oluwarabu n’engero za’lwo nga abagamba nabo baleeteyo ekifaanagana ne Qur’an, Allah ategeeza nti: (Era tobadde –ggwe Muhammad asobola- okusoma ekitabo kyonna oluberyeberye lwayo –Qur’an- era –wali



tomanyi- nakugiwandiika n’omukono gwo ogwaddyo era singa wali bw’otyo olwo abonoonyi bandibuusizza buusizza nnyo –n’amaanyi) 29:48.

{وما كنت تتلو من قبله من كتابٍ ولا تخطه بيمينك إذا لا ارتاب المبطلون} العنكبوت/48.

N’omusajja ono atamanyi kuwandiika wadde okusoma ebiwandiike oyo ayayogerwako mukitabo Tawurati ne mu Njiri nti tamanyi kusoma wadde okuwandiika ajjirwa Baakabona okuva mu Bayudaaya ne mu Bakuristaayo –abo abalina amateeka agaasigalawo mu Tawurati n’Enjiri- nga bamubuuza kw’ebyo byebaawakana mubyo era nga balamuza ja’li mw’ebyo byebakaayagana mubyo, Allah yagamba bw’ati nga annyonyola ebikwata ku Nnabbi –Allah asse kuye ebyengera n’emirembe- nga bwebisangibwa mu Tawurati ne mu Njiri: (Abo abagoberera Omubaka -Muhammad- Nnabbi atamanyi kusoma biwandiike, era atamanyi wadde okuwandiika -Nnabbi- oyo gwebaasanga nga yawandiikibwa gyebali mu -kitabo- Taurati nemu Njiri nga abalagira empisa ennungi n’abagaana empisa embi, era nga abakkiriza okulya ebirungi n’abaziyiza okulya ebibi) 7:157.





{الذين يتبعون الرسول النبي الأمي الذي يجدونه مكتوباً عندهم في التوراة والإنجيل يأمرهم بالمعروف وينهاهم عن المنكر ويحل لهم الطيبات ويحرم عليهم الخبائث} الأعراف/157.

Nate Allah yategeeza nga annyonyola nga abayudaaya n'abakuristaayo bwebajjanga eri Nnabbi Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- ne bamwebuuzaako, yagamba nti: (Bannannyini kitabo –Abayudaaya n'Abakuristaayo- bakusaba obassize ekitabo okuva mu ggulu) 4:153.

{يسألونك أهل الكتاب أن تنزّل عليهم كتاباً من السماء..} النساء/153.

Nate Allah ow'ekitiibwa ategeeza nti: (Bakubuuza –ggwe Muhammad- ku mwoyo) 17:85.

{يسألونك عن الروح..} الإسراء/85.

Nate Allah ow'ekitiibwa ategeeza nti: (Bakubuuza –ggwe Muhammad- ku Zil-Qarnaini) 18:83.

{ويسألونك عن ذي القرنين}الكهف/83

Era Allah ayogera n'atutegeeza nti: (Mazima Qur'an eno etegeeza abaana ba Israeli ebisinga obungi



mw'ebyo byebaawukanamu) 27:76.

{إنّ هذا القرآن يقص على بني إسرائيل أكثر الذي هم فيه يختلفون} النمل/76.

Mazima Qassu Ibrahiim yagezaako okwetantala Qur'an n'alemererwa olw'ensonga zaayo enywevu n'obubonero bwa'yo obwannamaddala nabwekityo yalangirira okulemwa kwe neye'waayo eri omutonziwe n'alangirira Obusiraamubwe.

Omu ku Basiraamu yatonera Doctor omumerica –Jafriy Langu- Qur'an enzivunule naye bweyasoma amakulu gaayo ago yasinngaana nga Qur'an eno y'ebuuza yokka nayokka neyeddamu n'ejjawo ekiziyiza ekibadde wakati waayo ne Doctor oyo, wabula yagamba nti: "Kirabika nti mazima oyo eyassa Qur'an eno ammanyi nnyo okusinga nze bwenemanyi" ye ayinza atya obutamumanya nga ate oyo eyassa Qur'an y'oyo eyatonda omuntu era nga naye ye Allah –ow'enjawulo ennyo kubitonde bye, era ategeeza bw'ati: (Abaffe -Katonda- tamanyi ebyo byeyatonda?! Nga naye ye Mukwata mpola Omukugu Omumanyi ennyo) 67:14.

{ألا يعلم من خلق وهو اللطيف الخبير} الملك/1.

N'oluvannyuma lw'okusoma amakulu agavvunulwa mu Qur'an eno ey'ekitiibwa kyabeera

kankuleetereyo eby'okulabirako nga bisatu bikutangaaze



ensonga y'okulangirira Obusiraamubwe n'okusigala nga afaayo nnyo okusoma n'okwetegereza ekitabo kino.

N'eQur'an eno ey'ekitiibwa yakunngaanya buli kimu omuntu ky'ayinza okwetaaga, era yakunngaanya ebikola, amateeka, enzikiriza, ennamula, enkolagana n'empisa, Allah ategeeza bw'ati: (Tetwalekayo mu kitabo –Qur'an-kintu kyonna –buli kimu mwekiri) 6:37.

{ما فرطنا من الكتاب من شيءٍ} الأنعام/37.

Era erimu okuyita abantu okugya okwawula Allah, era yayogera amannyage, ebitondebye n'ebikolwa bye, era ekowoola okugya okukolera kw'ebyo ebituufu Bannabbi n'ababaka byebagya nabyo, era ekakasa nti eriyo okudda eri Allah oluvannyuma lw'okufa, era eriyo okubalibwa n'okusasulwa, era yawa ensonga n'obubonero kubintu ebyo. Era Qur'an erimu era enyumya ebyafaayo by'emirembe n'ebibiina ebyayita n'ebyo ebyabatuukako mubibonerezo by'ensi n'ebyo ebibalindiridde kulunaku lw'okuzuukira olunaku lw'enkomerero.

Era Qur'an erimu eby'amagero n'obubonero bungi ddala ebyo ebisamaaliriza ebirowoozo by'omuntu , era n'ebyewunyisa abamanyi kyokka nga bituukaana nabuli mulembe, era Abamanyi n'abanoonyereza bagisinngaanamu ebyo byonna ebyababulako, era



kunsonga eno era byebino:

1- Allah Omugulumivu atutegeeza nti: (Allah-y'oyo eyayawula wakti w'ennyanja ebbiri –ennyanja- eno amazzi ga'yo mawoomu ganywebwa n'ennyanja-endala amazzi ga'yo gamunnyo olukalabule, n'assa wakati wa'z'ombi ekiziyiza ekigaana –amazzi gazombi okwetabula) 25:53.

{وهو الذي مرج البحرين هذا عذب فرات وهذا ملح أجاج وجعل بينهما برزخاً وحجراً محجوراً} الفرقان/53.

Nate Allah ayongera n'ategeeza nti: (Oba –abo abakaafiiri- balinnganga abali mukizikiza kyennyanja ey'obuziba nga amayengo gagibisse -ageesereekeredde- nga waggulu wa'go eriyo amayengo -amalala- ne waggulu wa'go –w'amayengo ago amalala- nga eriyo ebire, -kweggamba- bizikiza ebimu kubyo biri waggulu wa binnaabyo, -n'omuntu ali munnyanja eno- singa ajjayo omukonogwe -agulabeko- tasemberera kugulaba. N'omuntu oyo Katonda gw'aba tateereddewo kitangaala talina kitangaala gy'akigya) 24:40.

{أو كظلمات في بحر لجّيّ يغشاه موج من فوقه موج من فوقه سحاب ظلمات بعضها فوق بعض إذا

أخرج يده لم يكد

195

يراها ومن لم يجعل الله له نوراً فما له من نور} النور/40.

N'ekimanyiddwa obulungi mazima Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- eyassibwako Qur'an eno teyeebagalako mulyato wadde n'akatono, era kumulembe gwe tegwaliko busobozi bubasobozesa kuvumbula ebifa mubuziba bwa mayanja! Kale ani oyo eyamubuulira ebintu ebyo byonna atali Allah Omutonzi?!

2- Allah Omugulumivu atutegeeza okutondebwa kw'omuntu munnabaana n'agamba nti: (Mazima twabumba omuntu -Adam- nga tumugya mu bbumba, n'oluvannyuma twamufuula amazzi agazaala agali munnabaana omunywevu, oluvannyuma twatonda -okuva- mumazzi ago ekisaayisaayi netutonda -okuva- mukisaayisaayi ekinyama, -n'oluvannyuma- netutonda mu kinyama ekyo ekigonvu amagumba, amagumba ago netugambaza ennyama, bwetwamala netumutandiika olutonda olulala –netumufuuwamu omukka-, kale wawaggulu nnyo era wakitiibwa nnyo -oyo- Allah eyayooyoota okutonda era y'asinga abatonzi bonna) 23:12-14.

{ولقد خلقنا الإنسان من سلالةٍ من طينٍ ثم جعلناه نطفةً في قرارٍ مكينٍ ثم خلقنا النطفة علقةً فخلقنا العلقة مضغةً

196

فخلقنا المضغة عظاماً فكسونا العظام لحماً ثم أنشأناه خلقاً آخر فتبارك الله أحسن الخالقين} المؤمنون/12-14.

Ebyo byonna Qur'an yabyogera dda wabula ekyewunyisa Abamanyi banna Science okuva edda babadde tebavumbula nga mitendera egyo omuntu gya'yitamu ng'ali mulubuto lwannyina okutuusa lw'azalibwa, naye bakivumbudde, era nebakitegeera kumulembe guno. Kale ani oyo eyabinnyonyola Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- atali Katonda Omumanyi w'abuli kintu?

3- Agamba oyo owawaggulu ennyo nti: (Negya'li y'eri ensumuluzo z'eby'ewala ebitalabika, tewali –n'omu- abimanyi wabula ye. Era amanyi ebyo byonna ebiri kulukalu ne mu nnyanja, era tekayinza kugwa akakoola konna –okuva kumuti gwonna- wabula akamanya, era tewali mpeke eri mubizikiza by'ettaka wadde embisi oba enkalu wabula byonna biri mukitabo

ekinnyonyofu) 6:59.

{وعنده مفاتح الغيب لا يعلمها إلا هو ، ويعلم ما في البر والبحر وما تسقط من ورقةٍ إلا يعلمها ولا حبةٍ في ظلمات الأرض ولارطبٍ ولا يابسٍ إلا في كتابٍ مبينٍ} الأنعام/59.



Omuntu tasobola kulowooza kwankula nga eno okubuna era tayinza nakukulowooza'ko ogatteko okubeera nti takisobola wadde agezaako n'obusobozibwe bwonna , wabula abamu kubamanyi bwebabeera nga balina kebalengedde kekabeere kawuka oba ekimera nebawandiika ebyo byebakategeddeko tusigala twewunya ekyo kyokka, wabula kimanye nti ebisigaddeyo byebatategedde mubikakwatako byebisinga obungi okusinga ebyo byebategeddeko!

Omu kubamanyi Abafaransa ayitibwa Muris Bukay yagerageranya wakati w'ebitabo bino: Taurati, Enjiil, neQur'an newakati w'ebyo ebituukiddwako mukuvumbula ku mulembe guno mw'ebyo ebikwata kukutondebwa kw'eggulu n'ensi n'okutondebwa kw'omuntu; kyokka yakisinngaana nga ebivumbuddwa kumulembe guno byonna nga bikwtagana era nebissa kimu n'ebyo ebyayogerwa mu Qur'an ey'ekitiibwa wabula Taurati n'Enjiil ebyo ebiriwo munsangi zino byo yabisinngaana nga birimu ebintu bingi nnyo ebitali bituufu mw'ebyo ebikwata kukutondebwa kw'eggulu n'ensi n'okutondebwa kw'omuntu n'ebisolo ebirala.

**B- Obubaka obw'omuggulu obw'okubiri ze'Sunnah zaNnabbi Muhammad** –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe.

Allah omugulumivu yassa Qur'an ku Omubakawe



Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe - nate n'amutumira ekigifaanana nga nakyo ze Sunnah ez'obwannabbi ezo ezigaziya era n'ezinnyonyola ebigendererwa mu mateeka agali mu Qur'an, era Omubaka Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- yazoogerako bw'ati: "Abange! Mazima nze naweebwa Qur'an n'ekigifaanana". Kale mazima yamukkiriza okunnyonyola ebyo ebiri mu Qur'an ebyo ebyajjira awamu, ebibuna n'ebitongole, era Allah amwogerako bw'ati: (netukussaako eky'okujjukiza –Qur'an- obeere nga onnyonyola abantu –amakulu ge- ebyo ebyassibwa gyebali balyoke balowooza kubyo) 16:44.

{وأنزلنا إليك الذكر لتبين للناس ما نزل إليهم لعلّهم يتفكرون} النحل/44.

Ne Ssunnah zino ezoogerwako y'ensibuko



ey'okubiri kw'ezo ezivaako obusiraamu. Ne Sunnah kitegeeza ebyo byonna ebyayogerwa nga bijjiddwa ku Nnabbi –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- mu butuufu, okugeza nga ebigambo bye, ebikolwa bye, okulabakwe ekikolebwa n'atakigaana n'ebitendo bwe.

Era Sunnah zino kwa'li kutumirwa okwavanga ewa Katonda okugya eri omubakawe Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- kubanga Nnabbi ono –Allah



asse kuye ebyengera n'emirembe- teyayogera nga kigambo kyonna kulwa kwagala kwe, era Katonda ategeeza nti: (Era tayogera –Muhammad ebyo by'abagamba- nga agya kukwagala kwe, -era- tali ye –agoberera ekirala kyonna- wabula obubaka obuweerezebwa gyali obumuyigiriza -nga buva ewa Allah Omutonzi-,abumuyigiriza -oyo- ow'amaanyi amayitirivu ennyo –Malaika Jibriilu) 53:3-5.

{وما ينطق عن الهوى إن هو إلا وحي يوحى علمه شديد القوى} النجم/3-5.

Wabula obuvunanyizibwa bwe kutuusa ebyo Katonda by'amulagidde eri abantu , era Allah atutegeeza nti yamuagira agambe abantu nti: (… Nze sigoberera wabula ebyo ebiweerezebwa gyendi, era siri nze wabula ndi mutiisa atangaaza) 46:9.

{إن أتبع إلا ما يوحى إليّ وما أنا إلا نذير مبين} الأحقاف/9.

Era Sunnah zino ezekitiibwa zeziyigiriza amateeka g'obusiraamu, enzikiriza ya'bwo, okusinza, enkolagana n'empisa nga bwebitekeddwa okukolebwamu n'engeri ya'byo, mazima Nnabbi –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- yali nga assa munkola ebyo by'alagira era n'abinnyonyola abantu n'abalagira bakole nga



bwebamulabye nga akola, okugeza nga bweyagamba nti: "Musaale nga bwemundabye nga nsaala" mazima Allah yalagira Abakkiriza babeere nga bagoberera Nnabbi Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- mubikolwa bye byonna n'ebigambo bye ; obukkiriza bwabwe bulyooke bujjule, yagamba bw'ati: (Mazima mulina mu Mubaka wa Katonda -Muhammad- eky'okugoberera ekirungi eri oyo asuubira -okusisinkana- Katonda -amusasule- n'olunaku lw'enkomerero, n'ayitiriza okwogera ku Katonda) 33:21.

{لقد كان لكم في رسول الله أسوة حسنة لمن كان يرجو الله واليوم الآخر وذكر الله كثيراً} الأحزاب/21.

Abo abaali ne Nnabbi banneebe ba'kola kinene nnyo okumujjako n'okukwaata ebigambo bye n'ebikolwa bye nebabituusa kw'abo abagya oluvannyuma lwabwe. N'oluvannyuma Sunnah zino za'wandiikibwa mubitabo ebitongole, era mazima abaawandiika Sunnah zino ba'li



beegendereza nnyo kumuntu oyo gwebaazigyangako, era nga oyo gwebagyako Sunnah zino ateekwa okubeera nga yali awangaala bulungi nnyo n'oyo gweyazigyako bwebatyo okutuusa lwebituuka kw'oyo eyazijjira ddala kumubaka wa Katonda –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe-, era abo bonna aba'li kulunyiriri olujjulula Sunnah zino bateekwa okubeera nga bonna be'sigwa era



nga mwesiimbu, benkanya era nga boogezi ba mazima.

Era Sunnah engeri gyeziri nti kwekussa Obuiraamu mu bikolwa, nabwekityo zezinnyonyola nezivvunula Qur'an ey'ekitiibwa, era zezanjuluza amateeka ga Qur'an, era zeziteekulula amateeka agajjira awamu; kuba Nnabbi –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- yali nga annyonyola ebyo ebissiddwa gya'li nabigambo bye oba nabikolwa bye oba nabyo byombiriri awamu, wabula Sunnah naz'oluusi ziyinza okwetongola ku Qur'an n'ezibeera nga zezinnyonyola amateeka agamu.

N'olwekyo kyatteeka okukkiriza Qur'an ne Sunnah nti byombiriri y'ensibuko era gy'emisingi gy'eddiini y'Obusiraamu egikakata okugoberera, okubiramuza, okugoberera ebiragiro byabyo byombiriri, okwewala byebigaana byombiriri, okukakasa ebyo byonna byombi byebigamba, n'okukkiriza amannya g'Allah, ebitendo bye n'ebikolwa bye ebyo ebyayogerwako mubyo byombiriri, n'okukkiriza ebyo Allah omutonzi byeyategekera mikwano gye egyimukkiriza, n'okukkiriza nti ebyo byonna bye yalagaanyisa abalabebe abamujeemera bya mazima, Katonda atutegeeza bwa'ti: (Nedda, ndayidde mukamawo, tebagenda kubeera bakkiriza okutuusa lwe banaakulamuzisanga mw'ebyo byebakaayaganyemu wakati wa'bwe, n'oluvannyuma nebatasigala mu myoyo gy'abwe kakunkuna konna mw'ekyo ky'oba olamudde, -



wabula- ne'beewaayo olwewa –olutaliimu kubuusabuusa) 4:65.

{فلا وربك لا يؤمنون حتى يحكموك فيما شجر بينهم ثم لا يجدوا في أنفسهم حرجاً مما قضيت ويسلموا تسليماً} النساء/65.

Nate Allah ategeeza nti: (Omubaka -Muhammad- ekyo kyabanga abaletedde mukikwatenga n'ekyo ky'abanga abagaanye mukirekengayo -mukyewalenga) 59:7.

{وما آتاكم الرسول فخذوه وما نهاكم عنه فانتهوا} الحشر/7

N'oluvannyuma lw'okwanjula ensibuko z'Obusiraamu n'amateeka gaabwo, tugya kubeera nga tukutegeeza amadaala g'eddiini eno, era ge'gano: Obusiraamu, Obukkiriza, n'okuyisa obulungi, era tugya kubeera nga tukunnyonyola kinnakimu mubufuunze



awama n’empagi za’kyo.

# AMADAALA G’EDDIINI Y”OBUSIRAAMU

Eddiini eno erina amadaala asatu: Obusiraamu, Obukkiriza n’okuyisa obulungi.



## Eddaala erisooka: Obusiraamu:

Obusiraamu ly’eddaala erisooka era bulina empagi ttaano, nazo ze’zino: Okukakasa okwemirundi ebiri, okusaala, okutoola Zaka, okusiiba n’okugenda eMakka okulambula ennyumba ya Katonda.

**Empagi y’obusiraamu esooka:** Okukakasa nti teri Katonda asinzibwa kubutuufu wabula Allah yekka, n’okukakasa nti mazima Muhammad mubaka wa Katonda –Allah asse kuye ebyengera n’emirembe.

N’amakulu g’okukakasa okusooka kwekumatira nti tewali kisinzibwa ku mazima kuno kunsi wadde muggulu okugyako Allah yekka ye Katonda ow’amazima yekka, era buli katonda yenna atali ye wa bulimba. Era okukakasa bw’otyo kutegeeza nti okusinza kwonna olina kukukolera Allah yekka n’oleka okusinza ebitali ye byonna, n’okukakasa kuno tekugasa nannyini kwo okutuusa nga ensonga bbiri zituukiridde:

Ensonga esooka: Alina okwogera ekigambo (La Illaaha Illa Llah) nga kiviira ddala kuntobo y’omutima gwo, nga olina okumanya okw’okwekenneenya n’okukakasa n’okwagala.

Ensonga ey’okubiri: okubeera nga awakanya ebyo byonna ebisinzibwa ebitali Allah. Omuntu yenna ayogera okukakasa okwo kyokka n’atakaafuwaza ebyo ebisinzibwa ebitali Allah ow’ekitiibwa okukakasa kwe



tekumugasa.

Ate okukakasa nti mazima Muhammad mubaka w’Allah kitegeeza kumugondera mubyonna byeyalagira, n’okumukakasa amazimage mw’ebyo byeyayogera, n’okwewala byonna byeyaziyiza n’abigaana, n’okubeera nga Allah tasinzibwa wabula nga asinzibwa n’ebyo byeyalaalika. Era olina okumanya n’okukakasa nti mazima ye muddu tasinzibwa, n’omubaka talimba wabula agonderwa era n’agobererwa, omuntu yenna amugondera agenda kuyingira Ejjanah n’oyo yenna amujeemera agenda kuyingira Omuliro. Era olina okumanya n’okukakasa nti mazima okufuna amateeka agakwata kunzikiriza entuufu oba okusinza okwo Allah kweyalagira, oba agakwata kuntegeka y’okulamula, oba agakwata kumpisa, oba agakwata kuludda lw’okuzimba amaka, oba kuludda lw’okukkiriza ebirina okuliibwa n’okuziyiza ebitatekeddwa kuliibwa, n’ebirala ng’ebyo, tebijjibwa kumulala yenna wabula bijjibwa kumubaka



ono ow’ekitiibwa Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n’emirembe- kubanga ye Mubaka wa Katonda atuusa amateeka ga Katonda kubantu.

**Empagi Eyokubiri, Okusaala:** Okusaala y’empagi ey’okubiri mu mpagi z’Obusiraamu, wabula okusaala y’empagi obusiraamu kwebuyimirira kuba yo yeyunga wakati w’omuddu ne mukamawe, agiddingana emirundi etaano buli lunaku, era buli lw’abeera muyo

205

abeera azza bugya obukkirizabwe era n’atukula okuva mubyonoono, era kuziyiza wakatiwe n’ebyonoono. Kale singa omuddu azuukuka mutulo twe kumakya alina okweyanjula mumaaso ga Katondawe nga yenna mutukuvu era nga muyonjo: Agulumiza mukamawe, era n’akakasa nti mudduwe, n’amusaba obuyambi, n’okumulunngamya, era n’azza bugya endagaano eyo gyeyakola ne Katondawe ey’okumugondera n’okumusinza, era abeera mumaaso ga Katondawe nga avvunnamye,ayimiridde, akutamye, embeera bwetyo agiddingana emirundi etaano buli lunaku. Wabula kulw’okusaala kuno kimukakatako okubeera nga mutukuvu mu mutima gwe, mutukuvu omubirigwe, mutukuvu engoyeze, era nga n’ekifo w’agenda okusaalira nga nawo watukuvu. Era Omusiraamu eswala erina okubeera nga agisaalira mukibiinja wamu nebagandabe Abasiraamu mu muzikiti –singa agubeera kumpi, era balina okubeera mukusaala nga emitima gya’bwe

bagyo’lekkezza eri Mukama wa’bwe Omutonzi wa’bwe, era nga ebyenyi byabwe babyolekezza eri Ka’bah ey’ekitiibwa eyo ennyumba ya Katonda . Mazima esswala yateekebwa mungeri ezisinga obulungi era enzijuvu ezo abaddu ba Ktonda zebamusinzizaamu, kuba erimu okugulumiza Katonda ng’akozesa ebiyungo eby’enjawulo nga okwatula kw’olulimi, emikono gikola n’amagulu, omutwe n’ebiguliko –amaaso,amatu,

206

omumwa…-, n’ebiyungo ebisigadde byonna bikola, buli kimu kubiyungo by’omubiri ku kusinza kuno kijjako omugabo gw’akyo nga munene ddala.

Kale ebiyungo by’omubiri byonna bifuna omugabo gwabyo kusswala eno, n’omwoyo nagwo negufuna omugabo gwagwo, era esswala ejjudde kusuuta, kutendereza, okuwa Allah ekitiibwa nakugulumiza n’okukakasa okw’amazima, okusoma Qur’an, n’okuyimirira mumaaso g’omulezi nga oli omuddu omugonvu omwetowaaze eri omuleziwe omutegesi, n’okusembera gya’li, n’oluvannyuma mubeeramu okukotama, okuvunnama,okutuula mukugonda n’okutya Katonda n’okwewaayo eri ekitiibwa kye, okukkakkana n’omwoyo gubeera mugonvu, omubiri n’ebiyungo byonna nga byonna bikkakanye kulwa Katonda, wamu n’okusabira Nnabbi Muhammad Allah amuwe ebyengera n’emirembe, oluvannyuma lw’ebyo asaba omuleziwe amuwe ebirungi by’ensi n’eby’enkomerero.



**Empagi y'obusiraamu ey'okusatu: Okutoola Zakah:**

Ezzakah y'empagi y'Obusiraamu ey'okusatu, era kyatteeka ku buli Musiraamu yenna Omugagga okubeera nga akunngaanya emmaaliye yonna n'agijjamu omusolo gw'eddiini guno Katonda gweyalalika, nayo kibeera kitundu kitono nnyo kyajjamu n'akiwa abaavu n'abanaku n'abalala mw'abo Katonda beyalagira baweebwe. Era



kikakafu okubeera nga Omusiraamu awaayo omusolo guno -Zakah- nga musiimu mu mutimagwe, n'atalondooza baagiwadde na kubalaalaasa oba okubenyamiza kulwayo, wabula kikakafu agiweeyo nga anoonya okusiimwa kwa Katonda, nga tayagalamu bantu ku musasulamu mpeera wadde okumwebaza, naye agiwaayo kulwa Katonda yekka sikulwa bandabe wadde kulw'okwatiikirira mu bantu olw'ekyo.

Era kimanye nti buli lw'ogya omusolo guno -Zakah- mu mmaaliyo kubeera kuleeta mikisa mu mmaali eyo, n'okulongoosa emitima gy'abaavu n'abanaku n'abalala abeetaavu, n'okubawonya okunyoomwa okw'okusabiriza n'okubasaasira obutoonooneka n'obutabeera mubwaavu singa abagagga babaabulira. N'okutoola ezzakah eno kirimu okutendebwa n'ekitendo ky'obugabi, obusaasizi n'okuwaayo n'okuwona obubonero bw'abakodo n'obunyomoofu. Nekulw'ezzakah eno Abasiraamu babeera bumu era nebayambagana, abagagga mubo nebasaasira abaavu mubo. Kale singa Abasiraamu mumugi bassa munkola empagi eno mubo temusigala mwaavu atalina, era temusigala abanjibwa bbanja limuzitoowerera, wadde omutambuze akutuse n'entambula.

**Empagi y'obusiraamu ey'okuna: Okusiiba:**

N'okusiiba okwogerwako kwekusiiba omwezi gwa Ramadhan omwezi ogw'omwenda mumbala ey'omwezi



ogwaka, osiiba buli lunaku okuva kumakya emmambya lw'evaayo okutuusa enjuba lw'egwa. Omusiibi aleka okulya, okunywa, okwegatta munsonga z'obufumbo n'ebifaanagana bwebityo byonna obireka kulw'okusinza Katonda –ow'enjawulo kubitonde byonna era owawaggulu ennyo, era aleka eby'obwagazi bye byonna. Wabula mazima Allah yawewusa okusiiba kumulwadde, kumutambuze, kuw'olubuto, kw'oyo ayonsa, kw'oyo ali munsonga z'ekikyaala, ne kunnakawere, buli omu kubo alina engeriye emusaanira Allah gyeyamulagira okukola .

Omusiraamu mumwezi guno aleka eby'obwagazibye, n'eyegya mukitimba ky'ebisolo –ebirya nebinywa- n'adda mukitimba kya Bamalaika abali okumpi ennyo ne Katonda –abatalya wadde okunywa era abatalina bwagazi bwonna. Kale mazima omusiibi yeefaanaanyiriza oyo atalina kyetaago kyonna kunsi kulw'okwagala okufuna okusiimwa kwa Katonda.

Okusiiba kulamusa omwoyo negukyawa ensi



negubeera nga gwegomba ebyo ebiri eri Katonda byokka, era Abagagga kujjukiza abanaku n'embeera yaabwe gyebalimu enzibu nebabalumirwa nebabeera nga babayamba era nebategeera obulungi bw'ekyengera ky'obugagga Katonda kyeyabawa nebeeyongera okumwebaza.

Era okusiiba kutukuza omwoyo ne kugutereeza kukutya Katonda, nekufuula abantu abeetegeera nti



Katonda abalaba mukyama ne mulwaatu, mu mirembe ne mubuzibu, kuba bamala omwezi mulamba nga bajjumbira okusinza kuno era nga balondoola Katonda wabwe, kyokka nga tewali kirala kyonna kimuwaliriza okubeera bw'atyo wabula okutya Katonda omugulumivu n'okumukkiriza wamu n'okukkiriza olunaku lw'enkomerero, n'okubeera nga akakasa nti mazima Allah mukamawe amanyi ebyenkiso n'ebyekweese era nti mazima omuntu tewali kubuusabuusa lujja kubeera lumu ayimirire mumaaso ga mukamawe amubuuze kumirimugye gyonna emitono n'eminene mugyo.

**Empagi y'obusiraamu ey'okutaano: Okukola Hijjah:**

Empagi ey'obusiraamu ey'okutaano kwekukola Hijjah, nakwo kwekugenda Emakkah eri ennyumba y'Allah omulezi w'ebitonde byonna ey'emizizo. Era kikakafu kubuli musiraamu yenna omukulu, ategeera obulungi alina obusobozi, era oyo alina entambula oba emmaali emutuusa eri ennyumba ey'emizizo, era nga alina entanda emumala okukozesa mu kugendakwe ne mu kukomawokwe. N'entanda eno eyogerwako erina okubeera nga y'efisse ku ky'okulya ky'alekedde abantu b'alabirira, era alina okukakasa nti ekkubo mw'agenda okuyita lyamirembe era nga n'abantu b'alabirira bagenda kusigala mirembe okutuusa lwalikomawo. Ne Hijjah eno ekakata omulundi gumu gwokka mu buwangaazi eri oyo



asobodde kutuuka ennyumba ya Katonda gy'eri.

Era oyo ayagadde okugenda okukola Hijjah ateekeddwa okwenenya eri Katonda, omwoyo gwe gubeera nga gutukula okuva mubyonoono. Kale singa abeera atuuse emakkah etemagana ne mubifo eby'emizizo ebitukuvu akole emikolo gya Hijjah kulwa kusinza Allah na kumugulumiza, era alina okukimanya nti mazima ekaabah n'ebifo ebirala byonna eby'emizizo tebisinzibwa wabula asinzibwa ye Katonda yekka, era ebintu ebyo tebigasa muntu wadde okumukola akabi era singa Katonda teyalagira kugenda kubirambuula omusiraamu yandibadde talina kimutwala gyebiri.

Era Haaji bw'abeera mumikolo gya Hijjah tayambala ngoyeze ezo eza'bulijjo wabula ayambala engoye bbiri: enkutu n'essuuka nga byombiriri byeru. Kale abasiraamu okuva mumpuyi n'empuyi z'ensi yonna bekunngaanyiza mukifo kimu nga bonna bambadde ekyambalo kimu nga bonna bali kusinza omulezi omu



yekka nga mubo tewali njawulo wakati w’omukulembeze ne bebakulembera, era nga tewali njawulo wakati w’omugagga n’omwaavu, era nga tewali njawulo wakati w’omweru n’omuddugavu, bonna bitonde by’Allah, era baddube, tewali nkizo eri Omusiraamu kumusiraamu munne wabula enkizo ebeera mukusinga kutya Katonda n’akukola mirimu mirungi.

Kale Abasiraamu bonna babeera wamu bwebatyo



ne bafuna okumanyagana n’okuyambagana, ne bejjukanya olunaku Allah lw’alibazuukiza bonna, era bonna lw’alibakunngaanya mukifo kimu ababale emirimu gyabwe gyebaakolanga, kale ne babeera nga beetegekera ebijja okubeerawo oluvannyuma lw’okufa nakugondera Allah Mukama waabwe Omugulumivu.

## OKUSINZA MUBUSIRAAMU

Okusinza mubusiraamu kwe kwekukolera Katonda obuddu mu makulu ne mu butonde bwennyini. Kale Allah yemutonzi ate ggwe oli kitonde, era ggwe oli muddu, Allah gw’okolera obuddubwo, ekyo bwekibeera bwekityo tewali kubuusabuusa mu kubeera nti omuntu mubulamu buno alina okutambulira mukkubo lya Katonda ettereevu era alina okubeera nga agoberera amateekage, era nga atambulira mu buwufu bw’Ababakabe. Mazima Allah yalaalika kubaddube amateeka ag’ettendo ng’okukakasa obw’omu bwa Allah omulezi w’ebitonde byonna, okusaala, okutoola zzakah, okusiiba n’okukola Hijjah.

Wabula ebyo ebyogeddwako sikwekusinza kwokka mu Busiraamu, okusinza Katonda ku kunngaanya ebintu bingi ddala; kubanga okusinza kwekukola buli ekyo kyonna Katonda ky’ayagala era ekyo ekimusiimya kakibeere mulimu oba kigambo, kakibeere mulwatu oba



mukyaama. Kale omulimu gwonna gw’okoze, oba ekigambo kyonna ky’oyogedde kasita kibeera mw’ebyo Allah by’ayagala era by’asiima okwo kubeera kumusinza, wabula na buli mpisa nnungi gy’okole nga oyagala kusembera eri Katonda nakwo kubeera kusinza, n’okweyisakwo obulungi eri abazaddebo, abantubo, mukyalawo, abaanabo, n’eri muliraanwawo singa obeera ogendereddemu kusiimya Katonda nakwo kubeera kusinza. N’okubeera n’enkolagana ennungi n’abantu b’omunnyumbayo, oba ab’omukatale gy’okolera, oba ab’omu’ofiisi singa okikola nga ogendereramu kusiimya Allah, okwo nakwo kubeera kusinza. N’okukola obwesigwa, okwogera amazima, obwenkanya, okuleka okunyiiza omulala yenna, okuyamba omunafu ateesobola, okukola emirimu egyakkirizibwa, okulambula omulwadde, okuliisa omuyala, n’okutaasa alyazaamaanyiziddwa ebyo byonna kubeera kusinza singa obeera ogendereddemu Allah kukusiima. Era nabuli



mulimu gwonna gw’okola kululwo, oba kulw’abantubo, oba kulw’omugigwo, oba kulw’ensi yo nayenga ekigendererwa kyo mugwo kwagala Allah akusiime okwo nakwo kubeera kumusinza. S’ebyo byokka wabula n’okumalira obwagazibwo awo Katonda weyakukkiriza kubeera kumusinza singa obadde okigenderedde. Nnabbi –Allah asse kuye ebyengera n’emirembe- bwatyo bweyategeeza nti: “Ne mubwereere bw’omu kummwe



mulimu –empeera z’o-kusaddaaka” , nebagamba nti: owange ggwe omubaka wa Katonda! Omu kuffe ayinza atya okumala obwagazibwe n’abufunamu empeera? Nnabbi n’agamba nti: “mumbuulire, singa obwagazibwe abumalidde muharaamu-mubwenzi- afuna omusango? Kale nabwekityo singa abumalira awo awamukkirizibwa -muhalaali- afuna empeera”.

Nate Nnabbi –Allah asse kuye ebyengera n’emirembe- yagamba nti: “Omusiraamu yenna alina okusaddaaka”. Nekigambibwa nti: Tubuulire singa abeera talina ky’asaddaaka, akole atya? Nnabbi n’addamu nti: “yekaluubiriza n’emikono gye gyombi n’agasa omwoyo gwe n’abeera nga asaddase”. Nekigambibwa nti: “Tubuulire, bw’aba tasobodde –nga talina maanyi? Nnabbi n’addamu nti: “Ayamba omuntu omwetaavu alagyana”. Nekigambibwa nti: Tubuulire bw’aba tasobodde kumuyamba akole atya? Nnabbi n’addamu nti: “alagire okukola empisa ennungi, oba okukola ebintu ebirungi”. Nekigambibwa nti: singa abeera takikoze? Nnabbi n’addamu nti: “Aleka okukola ebibi, mazima kwo kusaddaaka”.

## Eddaala ly’eddiini ery’okubiri: Obukkiriza:

Eddaala ly’eddiini ery’okubiri bwebukkiriza era



n’empagi zaabwo ziri mukaaga era ze’zino: Okukkiriza Allah, n’okukkiriza Bamalaika be, Ebitabo bye, Ababakabe, Olunaku lw’enkomerero, n’okukkiriza Okugera.

**Empagi Y’obukkiriza esooka: Okukkiriza Allah:**

Empagi y’obukkiriza esooka kwekukkiriza nti Allah, yemulezi, yemutonzi, yemufuzi, yemulabirizi omutegesi w’ensonga zonna, era n’okkiriza nti mazima Allah yeKatonda ow’amazima asinzibwa ku butuufu, era nabuli kyonna ekisinzibwa ekitali ye kyabulimba, era n’obeera nga okkiriza amannya ge amalungi n’ebitendo bye ebijjuvu, nti ddala alina amannya amalungi n’ebitendo ebyawaggulu ebijjuvu.

Era alina okukkiriza nti ddala Allah aly’omu yekka mw’ebyo byonna ebyogeddwa, era mazima ye talina kimwegattako mu bwakatondabwe wadde mu bulezibwe oba mu mannyage n’ebitendo bye, Allah ategeeza nti: (Allah ye- mukama w’eggulu n’ensi n’ebyo ebiri wakati

wa byombiriri, kale musinze, era ogumikirize -byonna- kulw'okumusinza, abaffe mumanyiiyo -omulala- amufaanana?) 19:65.

{رب السموات والأرض وما بينهما فاعبده واصطبر لعبادته هل تعلم له سمياً} مريم/65.

215

Era olina okukkiriza nti mazima Allah tasumagira era teyeebaka, era nti mazima ye yemumanyi w'eby'enkiso ebitalabika n'eby'olwaatu ebirabika era nti mazima obufuzi bw'eggulu n'ensi bwonna bubwe nga bw'atutegeeza nti: (newa'li wewali ensumuluzo z'ebyewala ebitalabika, tewali –n'omu- abimanyi wabula ye -yekka-, era amanyi ebyo byonna ebiri kulukalu ne munnyanja, era tekayinza kugwa akakoola konna –okuva kumuti gwonna- wabula akamanya, era tewali mpeke eri mu bizikiza by'ettaka keribeere embisi oba enkalu wabula byonna biri mukitabo ekinnyonyofu) 6:59.

{وعنده مفاتح الغيب لا يعلمها إلا هو ويعلم ما في البر والبحر وما تسقط من ورقة إلا يعلمها ولا حبة في ظلمات الأرض ولا رطب ولا يابس إلا في كتاب مبين} الأنعام/59.

Era olina okukkiriza nti mazima Allah omugulumivu abeera ku Al-arushi ye –Namulondo ye- waggulu w'ebitonde bye byonna, era ye nate aliwamu n'ebitonde bye amanyi embeera za'byo, awulira byebyogera, alaba ekifo buli kimu mwekiri, era y'ategeka ensonga za'byo zonna; agabirira omwavu, ayunga amenyesemenyese, awa obufuzi oyo gw'aba ayagadde okuwa, era n'amugyako obufuzi oyo gw'aba ayagadde okumugyako, era ye kubuli kimu muyinza.

216

## Ebibala by'okukkiriza Allah:

Ne mubimu kubibala ebiva mu kukkiriza Katonda Omugulumivu byebino:-

1- Okukkiriza Katonda kireetera omuntu okwagala Katonda n'okumugulumiza ebyo ebivaako okutuukiriza ebiragiro bye n'okwewala byeyagaana, n'omuntu singa akola bwatyo afuna okwesiima okujjuvu kuno kunsi nekunkomerero.

2- Mazima okukkiriza Allah kuleeta omuntu okwemanya nti wakitiibwa kubanga amanya nti mazima Allah oyo gw'akkiriza ye mufuzi omutuufu owabuli kyonna ekiri munsi ne muggulu, era mazima tewali agasa wadde akosa wabula ye yekka. Okumanya kuno kumuleetera okwesonyiwa byonna ebitali Allah ne mumutima gwe ne muggwamu okutya ekitali ye, kale n'abeera nga tasuubira mulala yenna kumugasa wabula Allah era nga talina mulala yenna gw'atya wabula ye yekka.

3- Mazima okukkiriza Allah kireeta mumwoyo gw'omukkiriza okwewombeeka, kubanga amanya nti ebyengera by'alina bya'va wa Katonda, kale sitaani temugayaaza, era teyeeyagala wadde okwekuza era teyeeyagala kulw'amanyige wadde emmaali gy'alina.

4- Mazima omuntu akkiriza Katonda amanya okumanya okwokwekenneenya nti mazima tewali kkubo



lituusa muntu kulokoka n'okuwona ebibonerezo wabula kukola mirimu mirungi egyo Katonda gy'asiima, ye abeera bw'atyo, nga abalala bali mu kulowooza enzikiriza enkyamu, nga okukakasa nti mazima Katonda yalagira okukomerera omwaana we kumusalaba abeere nga yennunuzi y'ebyonoono by'abantu, oba nga abalala bali mukukkiriza ba katonda enfaafa ab'obulimba , bambi! nga balowooza nti bagya kufuna byebaagala!  Kyokka nga mu butuufu bakatonda abo enfaafa tebalina kyebagasa wadde okukosa, oba nga abalala tebakkiriza nti waliwo Katonda yenna.  Ebyo byonna bulimba bwereere, bagya kubeera mumbeera bw'etyo okutuusa lwebalyeesanga nga bali mumaaso gaKatonda kulunaku lw'enkomerero balyooke bakitegeere nti baalinga mu bubuze bwennyini.

5- mazima okukkiriza Katonda kulera omuntu n'awangaala nga wa maanyi, mumalirivu, mugumiikiriza, munyweevu era n'abeera nga yeesiga Katonda singa abeera n'ekimujjidde mubizibu by'ensi ebizito, ebyo abikola nga ayagala Katondawe amusiime, era abeera mukakafu nti yesigamidde eri omufuzi w'eggulu n'ensi era nti mazima ye agya ku mudduukirira amuyambe, era abeera munyweevu nga lusozi mubugumiikiriza bwe, mu bunyweevu bwe ne mukwesiga kwe Katonda .



## Empagi y'obukkiriza ey'okubiri: okukkiriza Bamalaika:

Empagi ey'okubiri mumpagi z'obukkiriza kwekukkiriza nti waliwo ebitonde ebiyitibwa Malaika. Mazima Allah yazitonda kulwa kumugondera era n'azisuuta nga bweyayogera mu Qur'an nti: (Baddu abagulumizibwa -baabitiibwa-, tebamukulembera na kigambo -kyonna-, -wabula- bo bakolera kukiragiro kye -Allah- amanyi ebyo ebiri mu maaso gaabwe -Bamalaika- n'ebyo ebiri emabega wabwe era tebaliwolereza –muntu yenna- wabula oyo -Allah- gwalisiima, nabo mu kumutya balumwa –olw'ekitiibwa kye) 21:25-27.

{عباد مكرمون، لا يسبقونه بالقول وهم بامره يهملون، يعلم ما بين أيديهم وما خلفهم ولا يشفعون إلا لمن ارتضى وهم من خشيته مشفقون} الأنبياء/25-27.

Era Katonda yategeeza n'agamba nti: (Bamalaika- tebekuluntaza kukumusinza –ye Katonda-, era



tebazitoowererwa –mukukola by'abalagira-, batendereza -Katonda- ekiro n'emisana, tebakoowa) 21:19-20.

{لا يستكبرون عن عبادته ولا يستحسرون يسبحون الليل والنهار لا يفترون} الأنبياء/19-20.



Wabula Allah yabatukweeka tetuyinza kubalaba, naye ayinza oluusi okubikkulako abamu mubo eri Bannabbi be n'Ababaka be nebabalaba.

Era baMalaika abo balina emirimu emitongole egyabakwasibwa okukola, kale mubo mulimu nga Jibriilu eyakwasibwa ogw'okutwala obubaka, akka nabwo okuva eri Katonda n'abutwalira oyo Katonda gw'aba ayagadde mu Baddube Abatume, era mubo mulimu eyakwasibwa ogw'okujjamu emyoyo, ne mubo mulimu Bamalaika abaaweebwa emirimu gy'okulabirira ebibeera munnabaana, ne mubo mulimu abaaweebwa ogw'okukuuma abantu, nate mulimu abaaweebwa omulimu ogw'okuwandiika emirimu gy'abwe era buli muntu alina Bamalaika babiri ewandiika emirimu emirungi n'ewandiika emibi, Allah ategeeza nti: (Malaika- emu nga eri kuddyo n'endala nga eri kukkono –w'omuntu oyo- nga zitudde –ziwandiika emirimugye-, tayatula kigambo kyonna wabula nga w'ali waliwo -malaika- ekirindiridde –eyeetegese okukiwandiika) 50:17-18.

{عن اليمين وعن الشمال قعيد، ما يلفظ من قول إلا لديه رقيب عتيد} ق: 17-18.



## Ebibabala by'okukkiriza Bamalaika:

Nemubimu kubibala ebiva mukukkiriza Bamalaika byebino:-

1- Kwekubeera nti enzikiriza y'Omusiraamu etukula n'ewona akabi akanene ennyo aka Shiriki n'obukyafu bwayo; kubanga singa Omusiraamu akakasa nti ddala waliwo Bamalaika abo Allah beyatikka emirimu egyo emikakali, awona okulowooza nti waliwo ebitonde mbunno ebyegatta mukuddukanya ensi eno n'eggulu.

2- Omusiraamu ategeera nti mazima Bamalaika tebagasa wadde okukola akabi, wabula bo baddu abagulumizibwa tebajeemera Allah mw'ekyo kyonna ky'aba abalagidde wabula bakola nga bw'abalagidde, kale Omusiraamu bw'akakasa bw'atyo tayinza kubasinza era tabeera n'akyabakolera muby'okusinza wadde okubalowoolezamu.

## Empagi y'obukkiriza Ey'okusatu: Okukkiriza Ebitabo:

Empagi y'okukkiriza ey'okusatu kwe kukkiriza nti



mazima Katonda alina ebitabo byeyassa ku Bannabbi be n’ababakabe, kulw’okunnyonyola amazimage n’okukowoola abantu badde gya’li, nga bwategeeza nti: (Mazima ddala twatuma awamu nabo ebitabo n’ebipimo



abantu balyoke babeere ku bwenkanya) 57:25.

{ولقد أرسلنا رسلنا بالبينات وأنزلنا معهم الكتاب والميزان ليقوم الناس بالقسط} الحديد/25.

Ebitabo ebyo bingi ddala, n’ebimu kubyo byebino: Suhfu ezaaweebwa Nnabbi Ibrahiimu, Taurati eyaweebwa Nnabbi Musa, Zabuur eyo Allah gyeyatuma nayo Nnabbi Dauda, Enjiilu eyo Yesu -Isa- gyeyajja nayo –emirembe gibeere kubo bonna.

Kale okukkiriza ebitabo ebyo ebyakulembera kiba kikwetagisa okkirize nti Allah yeyabissa ku Babakabe era nti mazima birimu amateeka ago Katonda geyayagala okugatuusa eri abantu b’emirembe egyo gyebyassibwako.

N’ebitabo ebyo Allah byeyatubuulirako byasangulwawo, nga Suhfu ezaweebwa Nnabbi Ibrahiimu tezasigalawo kunsi wadde, wabula yo Taurati Enjiili neZabuur wadde nga byo we’biri n’amannya gaabyo mu Bayudaaya n’Abakuristaayo naye mazima byakyusibwakyusibwa ebigambo byabyo n’amakulu gaabyo gebya’li bitegeeza negabula, era ebisinga obungi nebibulira ddala, ne muyingizibwamu ebitali byamu naye ate ne ba byesigamiza ku batali bannannyini kubyogera, kale bw’otunuulira endagaano enkadde erimu ebitabo ebisukka mumakumi a’na -40, naye ebigambibwa nti bya Nnabbi Musa biri bitaano byokka, ate yo Enjiri eriwo



olwaleero tewali kitabo n’ekimu muyo kigambibwa nti kya Yesu –Nnabbi Isa.

Wabula ekitabo ekyasembayo okukka nga kiva ewa Katonda – ye Qur’an ey’ekitiibwa eyo eyassibwa ku Nnabbi Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n’emirembe- ekuumiddwa n’okutuusa olwaleero, era ekyasigadde nga bweyassibwa nga eva ewa Katonda, Katonda yennyini agikuumye n’okutuusa kati tetuukibwangako kukyuusibwakyuusibwa kwonna wadde okuwaanyisibwamu mu nnyukuta zaayo oba ebigambo byayo oba empeererezi zaayo oba amakulu gaayo.

**N’enjawulo eri wakati wa Qur’an ey’ekitiibwa n’ebitabo ebyakulembera eri mungeri eziwerako, ne muzo mulimu zino:-**

1- Mazima ebitabo ebyo ebyakulembera byabula nebikyuusibwakyuusibwa ne byesigamizibwa eri abatali bannyinibyo, ne byongerwaamu ebigambo n’okugaziya ebitaalimu, era birimu ebintu ebikontana n’obubaka bwa Katonda, era ebitayingira mu magezi era ebyawukana n’obutonde.

Wabula Qur’an ey’ekitiibwa yo ekyasigadde nga ekuumiddwa nga Katonda bweyagissa ku Nnabbi







nnyukuta n'ebigambo ebyo byennyini, tekyuusibwangamu wadde okwongerwamu ebirala; kubanga Abasiraamu baafaayo nnyo okulaba nti Qur'an ey'ekitiibwa esigala nga teriiko kamogo konna, era tebaagitabula na bintu birala nga ebyafaayo bya Nnabbi –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe-, oba ebyafaayo byabanne –Allah abasiime-, oba okugitabula n'ebigambo ebivvunula Qur'an ey'ekitiibwa, oba okugitabula n'ennamula z'ensinza n'enkolagana.

2- Mazima ebitabo eby'akulembera olwaleero tebikyamanyibwa ddi lwebyassibwa, n'ebimu tebimanyiddwa wabula osinngaana nga ekitundu kubyo kyesigamiziddwa eri oyo gwekitassibwako.

Wabula yo Qur'an abasiraamu baagigyanga butereevu okuva ku Nnabbi Muhammad -Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- olugya olw'omuddinngano mu bigambo ne mu buwandiike, era abasiraamu abaabuli mulembe era mu buli kibuga nkuminankumi baagikwaata mumitwe gyabwe, era nkuminankumi ez'ebitabo mweyawandiikibwa mwekuumirwa, eyo etakwataganye muzo tebalibwa, wabula eyakwatibwa mumitwe erina okukwatagana n'eyo empandiike mu bitabo.

Nate nga ebyo bikyali bwebityo, mazima Qur'an yajjululwa nga ejjibwa kamwa kukamwa ekitabeerangawo munsi yonna kukitabo kirala kyonna,





wabula ogisanga mukibiina kya Nnabbi Muhammad mwokka –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe. Era enzijulula eno ebeera bw'eti: Omuyizi akwata Qur'an kumwoyogwe nga agijja ku Sheikh -Omusomesawe-, ne Sheikh w'omuyizi ono naye yagikwata nga agijja ku Sheikh omulala, n'oluvannyuma Sheikh ono omulala awa omuyiziwe olukusa, nga lugamba nti akakasa nti yeyamusomesa ebyo by'asoma nga naye abijja ku Sheikh omulala. Era buli Sheikh ayogera erinnya lya Sheikh oyo eyamusomesa, olunyiriri lugenderera bwelutyo okutuusa bwerutuuka ku Mubaka wa Katonda –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe. Kale Qur'an bw'etyo bw'ejjibwa kamwa kukamwa okuviira ddala ku muyizi okutuusa lw'etuuka ku Mubaka mwennyini –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe.

Mazima obujulizi obunywevu ddala bwayitirira obungi obwogera ebyafaayo by'engeri Qur'an ey'ekitiibwa gyeyajjululwamu –obukwata ku buli Ssuulah ne a'yaati zonna ezirimu Qur'an ey'ekitiibwa, n'okutuuka okuzimanya newa wezakkira naddi lwezakka kumubaka Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe.

3- Mazima ennimi ezakkirwamu ebitabo ebyakulembera zonna zaabula dda tewali n'omu azo'gera, era batono nnyo abazitegeera kumulembe guno.

Wabula olulimi lwa Qur'an lweyakkiramu



lukyaliwo n'olwaleero, era nkumi nankumi zaamiriyoni



zirwogera, ne rusomesebwa mubuli nsi munsi yonna, era atamanyi kulwogera buli wamu asinngaanawo amuvvuunulira Qur'an amakulu g'etegeeza.

4- Mazima ebitabo ebyo ebyakulembera bya'li byakiseera ekyeyawulidde era ekimanyiddwa, byasindikibwanga eri ekibina eky'abantu abatongole abalala nga tebibakwatako, ne kulw'ensonga eyo ky'ova olaba nti amateeka gabyo gaali gakwata ku bantu abo bokka mumulembe ogwo gwokka, kale amateeka agabeera bwegatyo tegasaana kubeera g'abantu bonna.

Wabula yo Qur'an ey'ekitiibwa Allah yagyifuula nga ky'ekitabo eky'okusigalawo ekibuna buli mulembe, ekisaanira buli wamu, kirimu amateeka amalamuzi, enkolagana, n'empisa ebituukaana na buli kibiina ky'abantu era ebisaanira buli mulembe; kuba n'enjogera ezigyirimu zolekezebwa eri buli ayitibwa omuntu.

Nemw'ebyo byonna ebizze binnyonyolwa kitegerekeka bulungi nti ekigendererwa kya Katonda tekiyinza kubeera mu bitabo ebitaliiwo era nga ne kunsi tewali n'omu ayogera nnimi ezo mwebyawandiikibwa oluvannyuma lw'okukyuusibwa kyuusibwa…, wabula Katonda ky'agenda okuvunaana ebitonde bye kirina kubeera mu kitabo ekikuumibwa obulungi, ekitaayongerwamu oba okukendezebwamu wadde okukyuusibwa kyuusibwa kwonna, era nga ekitabo ekyo

kisangibwa buli wamu eranga kyawandikibwa mululimi



abantu abangi lwebategeera era lwebasoma abatuusa obubaka bw'Allah Omutonzi wa'bwe eri abantu abalala, n'ekitabo ekyo ekirina ebitendo ebyo ye –Qur'an ey'ekitiibwa- eyo Allah gyeyassa ku Nnabbi Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- era nakyo ky'ekifuga, era kye kyakunngaanya ebitabo ebyo ebya kulembera byonna, era kibikakasa nti byava eri Katonda mukiseera bwebya'li nga tebinnaba kukyuusibwa kyuusibwa, era ekitabo kino Qur'an kye kikakafu ku bantu bonna okukigoberera balyoke bafune ekitangaala, okuwonya, obulunngamu n'okusaasira ebyo ebikirimu, Katonda atutegeeza nti: (n'ekitabo kino –Qur'an- twakissa nga kyamukisa, kale mukigoberere mulyoke musaasirwe) 6:155.

{وهذا كتاب أنزلناه مبارك فاتبعوه واتقوا لعلكم ترحمون} الأنعام/155.

Era Allah ayogera kw'oyo gwekyassibwako n'agamba nti: (Bagambe nti: Abange mmwe abantu mazima nze ndi mubaka wa Katonda eri mmwe mwenna) 7:158.

{قل يا أيها الناس إنّي رسول اللّه إليكم جميعاً} الأعراف/158.

## Empagi y’obukkiriza Ey’okuna: Okukkiriza Ababaka:

Empagi y’obukkiriza ey’okuna kwekukkiriza Ababaka –Allah asse kubo ebyengera n’emirembe. Nakwo kwekukkiriza nti mazima Allah yatumira ebitonde bye Ababaka babeere nga babasanyusa n’ebyengera byeyabateekerateekera singa babeera bakkiriza Allah Katonda waabwe, era nebakakasa amazima Ababaka abo gebajja nago, era ya babatumira babeere nga babatiisa ebibonerezo ebiruma ennyo ebibalindiridde singa bamujeemera, Allah ategeeza nti: (Era mazima twatumanga mu buli kibiina ky’abantu omubaka –abalagirire nti- musinze Katonda era mwewale okusinza eby’obulimba –ebyo ebitali Katonda) 16:36.

{ولقد بعثنا في كل أمة رسولاً أن اعبدوا الله واجتنبوا الطاغوت} النحل/36.

Allah era nga bw’ategeeza nti: (Babaka ababuulira ebisanyusa era abatiisa –olw’ensonga- abantu baleme okubeera n’ensonga yonna ku Katonda oluvannyuma lw’okutumirwa ababaka -abo) 4:165.

{رسلاً مبشرين ومنذرين لئلا يكون للناس على الله حجة بعد الرسل} النساء/165.



Ababaka abo bangi ddala era ow’oluberyeberye eyasooka okutumibwa mubo yali Nnabbi Nuuhu –emirembe gibeere kuye- n’ow’enkomerero mubo ye Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n’emirembe, ne mubo mulimu Allah beyatubuulirako, nga Nnabbi Ibrahiimu, Nnabbi Musa, Nnabbi Isa -Yesu-, Nnabbi Dauda, Nnabbi Yahya, Nnabbi Zakariyya, Nnabbi Swalehe…, Abalala teyabatubuulira era teyabo’gerako, nga Allah bw’ategeeza nti: (n’Ababaka abamu mazima twabakunyumiza -wabula- Ababaka abalala tetwabakunyumizaako) 4:164.

Era Ababaka abo bonna bantu –nga ggwe- bitonde by’Allah, tebalinayo nkizo yonna ey’obulezi wadde ey’obwakatonda, era tebalina kubyo mugabo gwonna. Kale tebasinzibwa, kuba nabo tebasobola kwegasa wadde okwejako akabi, Katonda ow’ekitiibwa bweyayogera ku Nnabbi Nuuhu –Allah asse kuye emirembe- Nnabbi eyasooka mubo yagamba nti mazima Nuuh yagamba abantube nti: (Sisobola ku bagamba nti nnina amawanika ga Katonda, era simanyi byekweese ebitalabika, era nze sisobola ku bagamba nti ndi Malaika) 11:31.

{ولا أقول لكم عندي خزائن الله ، ولا أعلم الغيب ولا أقول لكم إنّي ملك..} هود/31.

Era Allah omugulumivu yalagira ow'enkomerero



w'ababaka Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- agambe abantu ebigambo ebyo nti: (nze sisobola ku bagamba nti nnina amawanika ga Katonda era simanyi byekweese ebitalabika era sibagamba nti mazima nze ndi Malaika) 6:50.

{ولا أقول لكم عندي خزائن الله ولا أعلم الغيب ولا أقول لكم إنّي ملك} الأنعام/50.

Nate yamugamba agambe nti: (Sirina busobozi kufunira mwoyo gwange mugaso -gwonna- wadde akabi -konna- wabula ekyo Katonda ky'aba ayagadde) 7:188.

{لا أملك لنفسي نفعاً ولا ضراً إلا ما شاء الله} الأعراف/188.

Kale Bannabbi abo baddu ba Katonda abagulumizibwa, Katonda yabalonda n'abasukkulumya ku bannaabwe n'obubaka era n'abatenda n'ekitendo ky'obuddu, era bonna eddiini ya'bwe Busiraamu era Katonda tagenda kukkiriza ddiini ndala yonna okugyako Obusiraamu era yagamba bwa'ti: (Mazima Eddiini -emanyiddwa- awali Katonda Busiraamu) 3:19.

{إن الدين عند الله الإسلام...} آل عمران/19.

Bannabbi bonna abo obubaka bwabwe bussa kimu mu bikolo byabwo ne bwawukana mu mateeka ga'bwo. Allah nga bw'ategeeza nti: (Buli kibiina mummwe



twakiteerawo amateeka n'ekkubo –enkola ya'go) 5:48.

{ولكل أمة جعلنا منكم شرعة ومنهاجاً} المائدة/48.

N'amateeka agasembayo mu mateeka ago gonna Katonda geyassa ku Bannabbi abo ge mateeka agaaweebwa Nnabbi Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe-, era gegaasangulawo amateeka agaakulembera gonna, era obubaka bwe bwebwakomekkereza era ye y'ow'enkomerero w'Ababaka bonna.

Kale omuntu yenna akkiriza Nnabbi yenna kimukakatako okubeera nga bonna abakkiriza, n'omuntu alimbisa Nnabbi yenna n'atamukkiriza mazima abeera abalimbisizza bonna; kubanga Bannabbi bonna n'Ababaka bayita kugya eri okukkiriza Allah ne Bamalaikabe n'Ebitabobye n'Ababakabe, era bayita okugya eri okukkiriza olunaku lw'enkomerero. N'olw'okubeera nti Eddiini yabwe bonna ery'emu yokka, kale abo abaawulayawula mu Bannabbi abo, ne bakkiriza abamu mubo abalala ne babawakanya mazima babeera babawakanyizza bonna; kubanga buli omu mubo ayita kugya eri okukkiriza Bannabbi bonna n'Ababaka, nga Allah bw'ategeeza nti: (Omubaka -Muhammad- yakkiriza

ebyo ebyassibwa gya'li nga biva eri mukamawe n'abakkiriza buli omu mubo akkiriza Katonda, ne Bamalaikabe, n'Ebitabo bye, n'Ababakabe, -era bagamba



nti: tetwawula wakati w'omu mu Babakabe) 2:285.

{آمن الرسول بما أنزل إليه من ربه والمؤمنون كل آمن بالله وملائكته وكتبه ورسله، لا نفرق بين أحد من رسله} البقرة/285.

Nate Katonda atgeeza nti: (Mazima abantu abo abawakanya Katonda n'Ababakabe nebagala baawule wakati w'o(kukkiriza) Katonda n'okukkiriza Ababakabe nga bagamba nti: Tukkiriza abamu mubo netuwakanya abalala –nga kyebanoonya mw'ekyo- baagala bateeke wakati w'ekyo –okukkiriza n'okuwakanya- ekkubo –ly'okuwona ebibonerezo-, abo be bakaafiiri -bebawakanyi- abannamaddala, era twategekera abakaafiiri ebibonerezo ebinyoomesa) 4:150-151.

{إن الذين يكفرون بالله ورسله ويريدون أن يفرقوا بين الله ورسله ويقولون نؤمن ببعض ونكفر ببعض ويريدون أن يتخذوا بين ذلك سبيلاً، أولئك هم الكافرون حقاً وأعتدنا للكافرين عذاباً مهيناً} النساء/150-151.

**Empagi y'obukkiriza ey'okutaano: okukkiriza olunaku lw'enkomerero:**

Empagi ey'obukkiriza ey'okutaano kwe kukkiriza olunaku lw'enkomerero kuba mazima enkomerero yabuli



kitonde kunsi kuno kwekufa! Naye omuntu addawa oluvannyuma lw'okufa? Ye obuddo bw'abalyazaamaanyi abo abaawona ebibonerezo kunsi ne kunkomerero bagenda kubiwona? N'abakkiriza abo abaasubwa okufuna empeera y'okweyisa kwabwe obulungi kunsi nekunkomerero nate empeera yaabwe egenda kubula?

Mazima abantu mu kufa bagobereragana mulembe kumulembe okutuusa Allah lw'alikkiriza ensi eggweewo, ebitonde ebigyiriko byonna bizikirire, n'oluvannyuma Allah omutonzi era omulezi w'ebitonde byonna agenda kuzuukiza ebitonde ebyo byonna kulunaku ye lw'amanyi obulungi. Allah alikunngaanya mulwo abaasooka n'abagenda okusembayo, n'oluvannyuma agenda kubala abantu emirimu gya'bwe emirungi n'emibi egyo gyebaakolanga kunsi, abakkiriza batwalibwe mu nnyumba ey'emirembe -Ejjanah-, n'abatakkiriza abajeemu batwalibwe munnyumba ey'ebibonyoobonyo –mumuliro.

N'ekiyitibwa Ejjanah: by'ebyengera ebyo Allah byeyategekera mikwano gye abamukkiriza, erimu buli birungi ebitoogerekeka era ebitaggwayo, erimu emikko kikumi, buli mukko gugenda kubeerako abantu okusinziira kukigero ky'okukkiriza kwabwe Allah n'okumugondera kwabwe, n'ekigero ky'ebyengera

ebigenda okubeera mujjanah y'omuntu owawansi muddaala ly'obukkiriza kigenda kubeera emirundi kkumi

233

egy'obufuzi bwa Kabaka yenna omututumufu mubufuzi kuno kunsi.

N'omuliro: byebibonyoobonyo ebyo Allah byeyateekerateekera abatakkiriza, gulimu ebibonyoobonyo ebyabuli ngeri ebyo ebitiisa n'okwogera, era singa Allah yakkiriza okubeerayo okufa kulunaku lw'enkomerero, abantu abagenda okuyingizibwa mumuliro guno bandifudde na kugulabako bulabi kyokka!!

Mazima Allah yamanya dda - kuva muntandiikwa - ebyo byonna buli muntu by'agenda okwogera n'okukola ebirungi n'ebibi byagenda okukola n'okwogera mukyaama n'ebyo byagenda okwogera n'okukola mulwatu. N'oluvannyuma buli muntu yamussaako Malaika bbiri nga emu kuzo ewandiika ebirungi by'akola, endala n'ewandiika ebibi by'akola, era tezisubwa kigambo kyonna oba ekikolwa wabula buli kimu kiwandiikibwa, nga Allah bw'ategeeza nti: (Omuntu- tayatula kigambo kyonna wabula nga wa'li waliwo -Malaika- akirindiridde –ay'etegese okukiwandiika) 50:18.

{ما يلفظ من قول إلالديه رقيب عتيد} ق/18.

Emirimu gyonna omuntu gy'akola gyawandiikibwa mukitabo ekigenda okuweebwa omuntu kulunaku lw'enkomerero akyesomere ye kennyini, Allah atutegeeza nti: (Ekitabo –eky'emirimu ekya buli omu- ne

234

kissibwawo, olwo n'olaba abonoonyi nga batidde olw'ebyo ebikirimu eranga bagamba nti: Abange ffe nga zitusaanze! Kitabo kyangeriki kino ekitalekaayo -kabi- akatono wadde akanene wabula nga kikakomekkereza -kikawandiika-, olwo nga basinngaanye ebyo byonna bye baakolanga nga mwebiri –biwandiike mukitabo ekyo- era omuleziwo talyazaamaanya muntu n'omu) 18:49.

{ووضع الكتاب فترى المجرمون مشفقين مما فيه ويقولون يا ويلتنا ما لهذا الكتاب لا يغادر صغيرةً ولا كبيرةً إلا أحصاها ووجدوا ما عملوا حاضراً ولا يظلم ربك أحداً} الكهف/49.

Kale omuntu agenda kwesomera ekitabokye ye yennyini aleme kuwakanya kintu nakimu kw'ebyo by'alisinngaanamu, n'oyo aliwakanya ekintu kyonna mu mirimu gye, Katonda agenda kwatuza ebiyungo bye: amatuuge, amaasoge, emikonogye, amaguluge, n'olususulwe bijulire kumirimugye gyonna, Allah nga bw'ategeeza nti: (Era baligamba ensusu zaabwe nti: lwaki mutuwaddeko obujulizi? -ensusu- zibaddemu nti: Katonda ya'twatuzizza oyo ayatuza buli kintu nga naye

yeyabitonda –okuviira ddala ku- mulundi ogwasooka n'egya'li gyemuzziddwa. Temwali mmwe abekwekerera nga mutya amatu gammwe n'amaaso gammwe n'ensusu zammwe –amaliba gammwe- okubajulira?! Wabula



mwali mulowooza nti: Mazima Allah byemukola tabimanyi!) 41:21-22.

{وقالوا لجلودهم لما شهدتم علينا قالوا أنطقنا الله الذي أنطق كل شيء وهو خلقكم أوّل مرة وإليه ترجعون، وما كنتم تستترون أن يشهد عليكم سمعكم ولا أبصاركم ولا جلودكم ولكن ظننتم أن الله لا يعلم كثيراً مما تعملون} فصلت/21-22.

Kale okukkiriza olunaku lw'enkomerero –olunaku lw'okuyimirira mumaaso ga Katonda, olunaku lw'okuzuukira- Ababaka ne Bannabbi bebagyanakyo, nga Allah bw'ategeeza nti: (Nemububonerobwe –Allah obulaga obuyinza bwe ku buli kimu kwekubeera nti: Mazima ggwe olaba ensi nga ekaze, naye bwetuba tugitonnyesezzaako enkuba enyeenya –n'eddugaza kiragala olw'ebimera- neyeyongera –eramuka ebimera nebikula, kale- mazima oyo agiddiza obulamu y'alizuukiza abafu, mazima ye -Allah- muyinza ku buli kimu) 41:39.

{ومن آياته أنك ترى الأرض خاشعةً فإذا أنزلنا الماء اهتزت وربت إن الذي أحياها لمحيى الموتى إنه على كل شيء قدير} فصلت/39.



Nate Allah ategeeza nti: (Abange tebalaba nti mazima Allah oyo eyatonda eggulu n'ensi n'atalemererwa –wadde okukoowamu akatini ennyo- kulw'okubitonda nti asobola okuzuukiza abafu?!) 46:33.

{أو لم يروا أن الله الذي خلق السموات والأرض ولم يعي بخلقهن بقادر على أن يحيىالموتى} الأحقاف/33.

N'ekyo ky'ekigendererwa ekiri mukutetenkanya kwa Katonda; kubanga Allah teyabumba bitonde nga tewali kigendererwa kyonna! Era teyabireka awo ttayo, kuba n'omuntu alina amagezi amanafu ennyo tasobola kukola mulimu agutegeerekeka nga talina kigendererwa mugwo, naye obanga ekyo tekisoboka ku muntu obuntu kale omuntu ayinza atya akukirowoolereza mu muleziwe nti yatonda ebitonde kubireka awo ttayo? Allah wakitiibwa nnyo era wawaggulu kw'ebyo byeboogera, nga Allah bw'ategeeza nti: (Abaffe! Mwalowooza nti mazima twabatonda kubeera awo ttayo era nti mazima mmwe temuli ba kudda gyetuli) 23:115.

{أفحسبتم أنما خلقناكم عبثاً وأنهم إلينا لا ترجعون} المؤمنون/115.

Era Allah ategeeza nti: (Tetwatonda ggulu nansi n'ebyo ebiri wakati wa byombiriri lwa muzannyo. Eyo y'endowooza y'abo abawakanya, kale okubonaabona



kw'abo abawakanya –obw'omu bwa Katonda- bwebaliba nga bali mumuliro) 38:27.

{وما خلقنا السماء والأرض وما بينهما باطلاً، ذلك ظن الذين كفروا فويل للذين كفروا من النار} ص/27.

Era bonna bakalimagezi baalukkiriza era nga ekyo ky'ekirina okukolebwa omuntu alina amagezi n'obubumbwa obutereevu; kubanga omuntu singa akkiriza olunaku lw'okuzuukira ayimirire mumaaso ga mukamawe ategeere ensonga lwaki aleka ebyo byonna by'aleka, era n'akola buli ky'akola kyonna nga asuubiramu ebyo ebiri ewa mukamawe, n'oluvannyuma era ategeere nti mazima omuntu alyazaamaanya abantu tewali kubuusabuusa naye agenda kufuna omugabogwe, n'abantu nabo bagenda kumweesasuza kulunaku lw'enkomerero, era ategeere nti mazima buli muntu wakufuna empeera y'emirimugye bwegibeera emirungi n'empeera egenda kubeera nnungi, singa gibeera mibi n'empeera bw'etyo bw'eribeera. Buli muntu abeera nga asasulwa n'ekyo kyeyalafubanira, obwenkanya bwa Katonda butuukirire, nga Allah bw'ategeeza nti: (Kale buli muntu akola akalungi nga kenkana n'obuzito bw'akanyinkuuli agenda kukalaba –era asasulwe empeera yaako- n'omuntu akola akabi nga kenkana n'obuzito bw'akinyinkuuli agenda kukalaba –mukitabo kye, era



avunaanibwe ekibi kye) 99:7-8.

{فمن يعمل مثقال ذرة خيراً يره، ومن يعمل مثقال ذرة شراً يره} الزلزلة: 7-8.

Tewali n'omu mubitonde amanyi ddi olunaku olwo lwelulibeerawo, era olunaku olwo tewali Nnabbi eyatumibwa yenna amanyi ddi lwelulibeerawo ke'beere Malaika ebeere okumpi ennyo ne Katonda, nga Allah bw'ategeeza nti: (Bakubuuza –ggwe Muhammad- kukiseera ky'olnaku lw'enkomerero nti: ddi lwekirituuka? Bagambe nti: Mazima okumanya kwalwo kuli eri omulezi wange tewali amanyidde ddala kiseera kyalwo wabula ye yekka) 7:187.

{يسالونك عن الساعة أيّان مرساها قل إنما علمها عند ربي لا يجليها لوقتها إلا هو} الأعراف/187.

Nate Allah ow'ekitiibwa ategeeza nti: (Mazima



Allah wa’li wewali okumanya –ddi lwekiribeerawo- ekiseera ky’enkomerero) 31:34.

{إن الله عنده علم الساعة} لقمان/34.



## Empagi y’obukkiriza Ey’omukaaga: Okukkiriza okugera:

Empagi ey’omukaaga mumpagi z’obukkiriza kwe kukkiriza okugera kwa Katonda, n’okwo kwe kukkiriza nti mazima Allah omugulumivu yamanya kuva dda ebyo byonna ebya’liwo nebyo byonna ebigenda okubeerawo; n’amanya embeera z’abaddube zonna n’emirimu gya’bwe n’ebbanga lyebagenda okumala kunsi n’eby’okulya byabwe byebagenda okulya mubbanga eryo byonna yabimanya dda nnyo nga Allah bw’ategeeza nti: (Mazima Allah mumanyi wa buli kinttu) 29:62.

{إن الله بكل شيء عليم} العنكبوت/62.

Nate ategeeza nti: (ne wa’li -Allah- wewali ensumuluzo z’ebyekwese ebitalabika tewali n’omu abimanyi wabula ye -yekka- era amanyi ebyo byonna ebiri kulukalu n’ebyo byonna ebiri munnyanja era akakoola tekayinza kugwa –okuva ku muti gwonna- wabula akamanya, wadde empeke eri mubikiza by’ettaka k’ebeere mbisi oba enkalu wabula nga –agimanya eranga- eri –mu buwandiike - mukitabo ekinnyonyofu) 6:59.

{وعنده مفاتح الغيب لا يعلمها إلا هو ويعلم ما في البر والبحر وما تسقط من ورقةٍ إلا يعلمها ولا حبةٍ في ظلمات



الأرض ولا رطبٍ ولا يابسٍ إلا في كتابٍ مبينٍ} الأنعام/59.

Era ebyo byonna yabiwandiika mukitabo ekiri wa’li nga Allah bw’ategeeza nti: (na buli kintu twakikomekkereza -okukiwandiika- mukitabo ekinnyonyofu –ekiri awali Katonda mweyawandiika buli kimu) 36:12.

{وكل شيءٍ أحصيناها في إمامٍ مبينٍ} يس/12.

Era Allah ayongera n’ategeeza nti: (Abaffe tomanyi nti mazima Allah amanyi ebyo byonna ebiri muggulu n’emunsi, mazima ekyo kiri mukitabo –kye, mazima ekyo ku Katonda kyangu -nnyo) 22:70.

{ألم تعلم أنّ الله يعلم ما في السماء والأرض إنّ ذلك في كتابٍ إنّ ذلك على الله يسير} الحج/70.



Era Allah ayongera n'agamba nti: (Mazima ekiragiro kye bw'aba ayagadde ekintu kyonna akigamba nti: Ba ne kiba –mu kiseera ekyo kyennyini nga bw'akyagadde) 36:82.

{إنما أمره إذا أراد شيئاً أن يقول له كن فيكون} يس/82.

Ne Allah –eyayawukana kubitonde byonna- nga bweyagera buli kintu kyonna, kiba kitegeeza nti era ye yemutonzi wa buli kintu, era nga mwennyini



omugulumivu bw'ategeeza nti: (Mazima ffe buli kintu twakitonda nakugera –engeri ekisaanira) 54:49. {إن كل شيء خلقناه بقدر} القمر/49.

Nate ategeeza nti: (Allah yemutonzi wa buli kintu) 39:62. {اللّٰه خالق كل شيءٍ} الزمر/62.

Kale yatonda abaddube kulwa ku musinza era ensonga eno yagibannyonyola bulungi era n'abalagira bamusinze n'abagaana okumujeemera, era n'akibannyonyola bulungi n'abawa obusobozi n'okwagala ebyo ebinaabasobozesa okukola ebiragiro bya Katonda, balyooke bafune empeera, nemukumujeemera bakakatibweko ebibonerezo.

## Singa omuntu akkiriza okugera kwa Katonda agobololamu bino:

1- Kimuwa okwesigamira eri Katonda mukukola ekyo ekyamulagirwa n'okuleka ebyamugaanbwa,; kubanga mazima akimanya nti ensonga n'amakubo agamutuusa kubyombiriri biriwo nakugera kwa Katonda.

2- Afuna obutebenkevu bw'omwoyo n'omutima; kubanga bw'amala okutegeera nti mazima buli kimu ekirungi n'ekibi bibeerawo na kugera kwa Katonda na kusalawo kwe, era nti mazima ekibi Katonda kyeyagera



buli mungeri kirina kubaawo, omwoyogwe gutebenkera n'asiima ekyo Katonda kyeyasalawo. N'omuntu ono tewabeera n'omu amusinga kuwangaala nga mutebenkevu.

3- Omuntu akkiriza okugera kwa Katonda n'okusalawo kwe singa afuna ekyo ky'abadde agenderera teyeewaana wabula yeebaza bwebaza Katonda; kubanga okufuna ekyo kyengera ekivudde ewa Katonda ekiri mw'ebyo byeyagera ebirungi.

4- Omuntu akkiriza okugera kw'Allah n'okusasula kwe bw'abeera asubiddwa okufuna ekigendererwa kye nekitayitamu takankana, tatya wadde okutamwa, kubanga abeera akimanyi nti Katonda bwatyo bweyasalawo oyo nannyini kiragiro ekikolerawo, era oyo nannyini kulamula okutalindirizibwa era kyeyasalawo kyekirina okubaawo buli mungeri yonna, omuntu ng'ono ky'akola

kugumiikiriza ng'asuubira okufuna empeera ezo Allah zeyasuubiza abagumikiriza eri ebyo byeyagera, nga Allah bw'ategeeza nti: (Tewali kabi kagwawo munsi wadde -okugwa- kumwwe mwennyini wabula nga kawandiikibwa mukitabo –ekiri awali Katonda-oluberyeberye nga tetunnaba kukateekawo, mazima ekyo kyangu nnyo ku Katonda, kale, muleme okunakuwala ennyo ku lw'ebyo ebiba bibasubye, era muleme okusanyuka okw'okweyagala ennyo kulw'ebyo by'abawadde ne



Katonda tayagala buli yenna ayeekuza omwewulize) 57:22-23.

{ما أصاب من مصيبة في الأرض ولا في أنفسكم إلا في كتابٍ من قبل أن نبرأها إنّ ذلك على الله يسير، لكيلا تأسوا على ما فاتكم ولا تفرحوا بما آتاكم واللهُ لا يحب كل مختالٍ فخورٍ} الحديد/22-23.

5- Okukkiriza okugera kireetera omuntu okwesiga Katonda omugulumivu; kubanga omusiraamu abeera akimanyi nti mu mukono gwa Katonda yekka mwemuli ekimugasa, era mwemuli n'ekimukosa,kale tatya wamaanyi mulala yenna olw'amaanyige, era taleka kukola birungi ebisiimya Katonda kulw'okutya omuntu yenna, Nnabbi –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe-yagamba mutabani w'Abbaas –okusiima kwa Allah kubeere kubo bombiriri- nti: "Era kimanye nti: mazima Abantu bonna singa be'kunngaanya nebassa kimu bakugase, tebayinza kukugasa wabula bakugasa n'ekintu ekyo Katonda kyeyakuwandiikako, era singa be'kunngaanya babeere nga bakukolako obulabe tebayinza kukukosa wabula bakukosa n'ekintu ekyo Katonda kyeyakuwandiikako".



# EDDAALA LY'EDDIINI ELY'OKUSATU: OKUKOLA OBULUNGI:

Eddaala ely'eddiini ely'okusatu kwekukola obulungi, era kulina empagi emu yokka, n'okukola obulungi kwekukola Katonda by'ayagala -okumusinza-n'olongoosa nga olinngaanga amulaba newankubadde nga ggwe tomulaba, mazima ye akulaba –bulungi nnyo neby'oliko byonna- kale, omuntu n'abeera nga asinza mukamawe mungeri bw'etyo, ey'okumanya nti ali kumpi ne mukamawe, era ali mumaasoge , embeera bw'etyo emuleetera okumutya, okumuwa ekitiibwa, n'okumugulumiza era n'ekireeta okubuuliragana mukutuukiriza okusinza n'okulafuubana mukulongoosa



okukola mu bujjuvu.

Omuddu mu kutuukiriza okusinza ebirowoozo bye byonna bibeera eri mukamawe n'alabiraddala nga ali kumpi naye nga alinnganga amulaba. Ekyo kwekiba kimukaluubiridde yeyambise obukkirizaabwe akituukirize kuba ye Allah amulaba era amanyi ebyamabye nebyayolesa, era amanyi ebiri mumwoyo gwe n'ebyo ebimulabikako, tewali kimwekwekako kintu nakimu mubikwaata kumudduwe.

Omuddu oyo yenna abeera atuuse kuddaala lino



asinza mukamawe nga mumalirivu kululwe yekka tatunula eri mulala yenna okugyako ye, talindirira Bantu kumuwaana wadde okutya okumuvuma, ye ky'ayagala era ky'anoonya ye Katondawe okumusiima n'okumwogerako mu Bamalaikabe.

Kale ye omuntu by'akola mulwaatu n'ebyo by'akola mukyaama bibeera kyekimu, ye asinza mukamawe munkiso ne mulwatu nga akakasizaddala nti mazima Allah alaba ebyo by'akweeka ebiri mu mutimagwe by'alabankana nabyo, n'abeera nga obukkiriza bwabuttikira omutimagwe era amanyi bulungi nti Katondawe alinaye buli wamu, ebiyungobye byonna byewaayo eri omutonzi waabyo, tabikozesa wabula mw'ebyo Allah -mukamawe- by'ayagala era by'asiima era nga yeewaayo eri omutonziwe oyo.

N'olw'okubeera nti omutima gw'omuddu ono gwekutte ku Katonda wagwo tasaba buyambi eri bitonde kuba ye Allah amumala, era talagyanira muntu yenna kubanga ebyetaago bye abiroopye ewa Allah –ow'enjawulo kubitonde- ye amumala okumununula, era omuntu nga ono tayinza kubeera mukifo kyonna n'awuubaala era tabeera negw'atya mulala yenna; kubanga mazima ye akimanyi nti mazima Allah alinaye mungeri yonna era ye Allah amumala era mutaasa mulungi ddala era taleka kiragiro kyonna Allah kyeyamulagira, era takola kintu kyonna kyakumujeemera



kubanga ensonyi zimukwaata kulwa Allah era n'atya Katonda okumulaba nga taliiwo awo weyamulagira oba okumusanga awo wonna weyamugaana, omuddu ng'ono takola bulabe bwonna kubitonde; kubanga akimanyi nti mazima Allah amulaba era nga agenda kumubala kubikolwabye byonna amusasule ekirungi ku kirungi ekibi amuvunaane kulwakyo.

Omuntu ng'ono tayonoona munsi, kubanga akimanyi nti ebirungi byonna ebiri munsi muno Allah omugulumivu y'abifuga yabigondeza ebitondebye, kati buli omu agyako ekyo ekimala ekye'taago kye n'abeera nga yeebaza Allah mukamawe olw'okubeera nga yabimwanguyiza.

Mazima ebyo byenkubuulidde era byekwanjulidde mukitabo kino bintu bikulu nnyo era mpagi ezaamaanyi ennyo mu Busiraamu, n'empagi ezo singa omuntu

azikkiriza era n'azikolerako abeera Musiraamu. Wabula mazima Obusiraamu –nga bwenjogedde gyebuvudde - Diini era y'ensi, kwe kusinza era ly'ekkubo mu bulamu bw'omuntu, mazima bwo ntegeka eyava ewa Katonda ebuna era nga nzijuvu, mateeka gaabwo gakunngaanya buli omuntu kyeyeetaaga keribeere ggwanga, ky'ekimu mu bikwata kunzikiriza, ku by'obufuzi, kuby'enfuna, ku by'empangaala, kuby'okwerinda n'ebirala, era omuntu abusinngaanamu emisingi n'amateeka ebimutegekera emirembe n'engeri gy'eyerindamu mubiseera eby'entalo,



n'ebivunaanwa eby'etteeka, era bukuumira omuntu ekitiibwa, n'ebinyonyi, ebisolo nabuli kyonna ekimwetolodde. Era nebumunnyonyola obwennyini bw'Omuntu Obusiraamu, okufa n'okuzuukira oluvannyuma lw'okufa. Era omuntu asinngaana nga Obusiraamu bumuwa ekkubo eddungi erimulunngamya eri enkolagana ennungi n'abantu abamwetoolodde, nga ekigambo kya Allah omugulumivu kyeyagamba nti: (Era mwogeze eggonjebwa eri abantu) 2:83.

{وقولوا للناس حسناً} البقرة/83.

Nate Allah ategeeza nti: (n'abo abasonyiwa abantu –nga basobezeddwa) 3:134.

{والعافين عن الناس} آل عمران/134.

Era Omugulumivu ategeeza nti: (Era obukyaayi bw'abantu -kummwe- tebubawalirizanga nemuleka okwenkanya, mwenkanyenkanye ekyo kyeky'okumpi ennyo n'okutya Katonda) 5:8.

**{ولا يجرمنكم شنآن قوم على ألا تعدلوا اعدلوا هو أقرب للتقوى}** المائدة/8.

N'oluvannyuma lw'okwanjula n'okunnyonyola amadaala g'eddiini entuufu n'empagi z'abuli ddaala, kirungi nnyo okubeera nga tunnyonyola mu bufuunze ebimu ku birungi by'Eddiini eno ey'Obusiraamu:



## EBIMU KUBIRUNGI BY'OBUSIRAAMU:

Mubutuufu kulw'obungi bw'ebirungi by'Obusiraamu ekkalaamu tesobola kubimalayo, era omuntu y'akoowa okunnyonnyola ebirungi by'ayo nayo tebiggwayo, n'ekyo tekyandibadde bwekityo wabula lwakubeera nti mazima Eddiini eno y'eddiini ya Katonda Omugulumivu, nga bwekiri nti amaaso tegasobola kwetoloola kulaba Katonda yenna era nga omuntu bw'atasobola kumumanya yenna nabwekityo amateeka ge oyo Allah Omugulumivu ekkalaamu tesobola kugatenda ku gamalayo.

Ibin Qayyim Allah amusaasire yagamba nti: "Singa obeera wetegerezza ebigendererwa by'eddiini eno

ebye'wuunyisa, n'amateeka ga Muhammad geyajja nago n'ago agatasoboka kunnyonyolwa mubujjuvu bwa'go era ago okutenda kwegatasobola kumalayo bulungi bw'ago, nebakakensa –wadde bekunnganya- amagezi gaabwe tegasalawo kuleeta ndowooza eri waggulu w'amateeka ago, era buli magezi gonna amajjuvu gategeera obulungi bw'amateeka gano ag'Obusiraamu era negajulira, era mazima ensi yonna tejjirwangayo mateeka majjuvu era ag'ekitiibwa okusinga amateeka ago Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- geyajja nago,era bajulira ne bagamba nti: wadde Omubaka teyandizze na



by'amagero gennyini gandimaze okubeera eky'amagero n'okujulira nti ddala ga'va w'Allah Omugulumivu Omutonzi w'ebitonde byonna, kubanga gajjula okumanya okujjuvu, okutetenkanya okw'ettendo, okusasira, okuyisa obulungi, okutegeeza nti Allah yekka y'amanyi ebitalabika n'ebirabika, y'amanyi entandiikwa z'ebintu byonna n'enkomerero ya'byo, era mazima amateeka ago gabalibwa mubyengera ebikulu ennyo Katonda byeyawa abaddube era tewali kyengera mw'ebyo byeyabagabira kisinga kubeera nti yabalunngamya eri okumanya amateeka ago  era n'abateeka mw'abo abagakolerako era nebabeera mw'abo beyasiima kulw'okugakolerako n'okugagondera nekulw'ebyo byonna kyeyava agabira abaddube okubalunngamya eri amateeka ago, nga bwatutegeeza nti: (Mazima Allah yagabira Abakkiriza

ekyengera -mukiseera- bweyatuma eri bo Omubaka ng'ava mubo bennyini –abeere nga- abasomera obubonero bwe, era abatukuze era abayigirize ekitabo –Qur'an- n'amateeka, newankubadde nga oluberyeberye –nga Nnabbi Muhammad tannaba kutumibwa- ddala ba'li mububuze obw'enkukunala) 3:164.

{لقد منّا الله على المؤمنين إذ بعث فيهم رسولاً من أنفسهم يتلو عليهم آياته ويزكيهم ويعلمهم الكتاب والحكمة



وإن كانوا من قبل لفي ضلال مبين} آل عمران/164.

Nate Allah bweyali nga amanyisa abaddube era nga abajjukiza obunene bw'ekyengera kyeyabagabira ekyetagisa bakyebaze Katonda olw'okubateeka mu bannannyini kyo, yagamba nti: (Olwaleero mbajjulizza eddiini yammwe) 5:3.

{اليوم أكملت لكم دينكم} المائدة/3.

## Ne mukwebaza Allah okutukakatako kulw'Eddiini eno kwekwogera ebimu ku birungi byayo, era byebino:

**1- Mazima Obusiraamu y'Eddiini ya Katonda.**



Mazima Eddiini eyo Allah gyeyeesiimira ye yennyini, n'atuma nayo Ababakabe bonna, era n'akkiriza ebitonde bye byonna bimusinze nga biyita muyo, kale nga bwekirinti Omutonzi tekisoboka kufaanana kitonde nabwekityo eddini ye -Obusiraamu- teyinza kufaanagana na madiini g'abantu, era amateekage tegayinza kufaanagana na mateeka gaabwe. Era nga Allah –ow'enjawulo kubitonde- bwatendebwa n'obujjuvu obubuna nabwekityo eddiini ye erina obujjuvu obubuna mu kutuukiriza okwamateeka ago agasaanira abantu mu bulamu bwabwe ne mu buddo bwabwe oluvannyuma



lw'obulamu buno, n'okunnyonyola ebivunaanwa by'omutonzi eri ebitonde bye n'ekibikakata ku baddu kuluddalwe –Omugulumivu-, n'okunnyonyola buli omu ebimuvunaanyizibwa kuludda lwa munne nabuli omu byakakata okukolera omulala byonna eddiini eno yabituukiriza.

**2- Eddiini eno ebuna**:

ne mu bulungi bw'Eddiini eno obweyolefu, kwekubeera nti: amateeka gaayo gabuna okunnyonyola buli kintu, nga Allah bw'ategeeza nti: (tetwalekayo mu kitabo –ekiri awali Allah- kintu kyonna –mw'ebyo byebeetaaga-munsonga z'Eddiini n'ez'ensi) 6:38.

{ما فرطنا في الكتاب من شيء} الأنعام/38.

Kale eddiini eno n'ebeera nti yakunnganya buli ekikwata ku Allah nga Amannya ge, Ebitendo bye n'ebivunaanwa bye. Era n'ebeera nga yakunnganya buli kyonna ekikwata kubitonde nga amateeka, ebivunaanwa, empisa n'enkolagana. Era eddiini eno n'ebeera nga yakunnganya amawulire gonna agakwata ku bantu abaasookeraddala n'abo abagenda okusembayo,n'agakwata ku Bamalaika ne Bannabbi n'abaatumibwa, n'eyogera ku bikwata ku ggulu, kunsi, ku bwengula, ku mmunyeenye, ku mweezi, ku njuba, ku mayanja, ku miti ne kubirala bingi, era Eddiini eno yayogera ensonga lwaki omuntu yatondebwa,



n'ekigendererwa kye n'enkomereroye. Era neyogera ku Jjanah nga bwe buddo bw'abakkiriza era n'eyogera ku muliro nti bwebuddo era enkomerero y'abatakkiriza abakaafiiri.

**3- Eddiini eno eyunga omutonzi kubitonde:**

Eddiini zonna ez'obulimba zimanyiddwa n'okubeera nti ziyunga omuntu ku muntu munne, alindiridde okufa esaawa yonna, obunafu, okulemwa n'okulwaala, wabula ziyinza n'okumuyunga ku muntu eyafa edda emyaka nga kikumi, era eyafuuka edda amagumba oba ettaka… naye eddiini y'Obusiraamu yeyawulidde n'okubeera nti mazima yo eyunga omuntu butereevu eri Katondawe awatali mulala yenna wakati wa bombiriri, wabula okuyunga wakati w'Omutonzi n'ekitonde kye butereevu, okuyunga kuno kuyunga

amagezi ku mukama waago ne gafuna obutangaavu n'okulunngama negeyongera ne gakula nga ganoonya kujjula negava kw'abo abalowooza akatono nti tewali Katonda yenna, kuba buli mwoyo gwonna oguteeyunga kumutonzi waagwo gwegwo ogwabula okusingako n'ensolo.

N'ekitonde okweyunga kumutonzi waakyo kwe kumanya ebyo byonna Allah by'akyetaagako ne kibeera nga kimusinza nga kisinziira kukumanya okwekenneenya, era ategeera ebyo byonna Allah by'asiima n'abikola, n'ebyo byonna ebimunyiiza n'abyewala.



Nate okuyunga kuno kwekuyunga wakati w'Omutonzi -Omugulumivu- ow'Ekitiibwa n'ekitonde ekinafu, era ekyetaavu ne kibeera nga kinoonya gya'li obuyambi n'okukirunngamya, era ne kimusaba akikuume kiwone enkwe z'abalabe n'obubi bwassitane.

**4- Okufaayo ennyo ku bintu ebigasa munsi nekunkomerero:**

Amateeka g'obusiraamu gazimbibwa kw'ebyo ebigasa mu bulamu bw'ensi n'obw'enkomerero n'ebyo ebijjuza empisa ennungi mu bantu.

Wabula ku ludda lw'okunnyonyola ebyo ebigasa mu bulamu bw'enkomerero, amateeka g'Obusiraamu gannyonyola amakubo agasaana okukwatibwa n'obutagalagajjalira wadde n'akatono wabula gagannyonyola ne gagatangaaza bulungi galeme kulagajjalirwa olw'obutagamanya, era ne galaga nti kunkomerero eriyo ebyengera n'ebeerayo n'ebibonyoobonyo.

Ate kuludda lw'okunnyonyola ebyo ebigasa mu bulamu bw'ensi mazima Allah yalaalika mu ddiini eno amateeka agakuumira omuntu eddiini ye, obulamubwe, emmaali ye, olulyo lwe, ekitiibwa kye n'amagezige.

Ne kuludda lw'okunnyonyola empisa ennungi mazima eddiini y'obusiraamu yaziragira mu lwatu ne mukyaama era n'eziyiza empisa embi, ne mumpisa ennungi zeyalagira mulimu obuyonjo, okwetukuza,



okwewala obukyaafu n'ebyennyinyalwa, okulongoosa endabika n'okwekuba akawoowo, okuziyiza ebibi byonna nga; obwenzi, okunywa omwenge, okulya ebifudde byokka, okulya omusaayi, n'ennyama y'embizzi, era bulagira okulya ebirungi ne bugaana okudiibuuda n'okwonoona.

Wabula okweyonja okwomunda kitegeeza kwewala mpisa ezivumirirwa obeere nga wewunda n'empisa ezitenderezebwa ennungi.

N'empisa ezivumirirwa mulimu; obulimba, okuwemula, obusungu, ensaalwa, obukodo, okukola ebinyoomesa nga okubba, okwagala ebitiibwa, okwagala ensi, okwekuza, okwewaana, okukola bandabe. Ate mumpisa ennungi ezitenderezebwa mulimu; okweyisa obulungi, okuyisa abantu obulungi, obwenkanya,

okwewombeeka, okwogera amazima, obugabi, okwesiga Katonda okukola kulwa Katonda yekka, okutya Katonda, obugumiikiriza, okwebaza n'ebirala bingi.

**5- Eddiini y'Obusiraamu nnyangu:**

Ekimu kubitendo eddiini eno ey'Obusiraamu by'etendebwa nabyo mu buli tteeka mumateeka gaayo bwebwangu, era buli kusinza munsinza zaayo etendebwa na bwangu bwereere, Allah ategeeza nti: (Era teyabateera mu ddiini bukaluubirivu bwonna -kunyigibwa) 22:78.

{وما جعل عليكم في الدين من حرج...} الحج/78.



N'ekisookera ddala mu bwangu bw'eddiini buno: mazima oyo yenna ab'ayagadde okuyingira mu ddiini eno tekimwetaagisa kubeerawo muntu yenna kw'ayitira, oba okwogera ebyo ebyamuyitako mubyonoono, wabula ekimwetaagisa kwe kwetukuza n'okweyonja n'oluvannyuma kwogera kigambo kino nga okakasa obw'omu bwa Katonda nti: "Ash-hadu Anlaa Ilaaha Illa Llaah, W'Ash-hadu Anna Muhammadan Rasuulu Llaah".

Amakulu nti: "Nkakasa nga njatula n'olulimi lwange nti tewali Katonda asinzibwa ku butuufu wabula Allah era mazima Muhammad mubaka w'Allah" era alina okukakasizaddala amakulu ge'byo by'ayatula nga birina okubiviira ddala kuntobo y'omutima gwe n'oluvannyuma alina okukola ebigambo ebyo kyebitegeeza.

Ebyo nga bikyaali bwebityo buli kusinza kwonna Obusiraamu bwakutekamu obwangu n'okuwewusa: singa omuntu abeera mu lugendo, oba mulwadde Obusiraamu bumuwewusaako n'atasaala nga mutuuze omulamu oluvannyuma Allah amuwandiikira empeera ye ey'okusinza okwo efaanaganako nga bweyandikukoze nga mulamu , mutuuze tali mulugendo, kale obulamu bw'Omusiraamu nebubeera bwangu era nga mutebenkevu okwawukanako n'obulamu bw'omuntu atali mukkiriza -omukaafiiri-, kuba bwo obulamu bwe bwonna bufuunda era buzito bwereere, nabwekityo okufa kw'omukkiriza kubeera kwangu: omwoyo gwe gumuvaamu nga



bw'olaba ettondo ly'amazzi bweriva mukyombo, Allah nga bw'ategeeza nti: (Abantu- abo Malaika be batta nga batukuvu –abakkiriza Allah nebatamugattako kintu kyonna wadde okumujeemera nebakola n'emirimu emirungi- Malaika zibagamba nti: emirembe gibe kummwe, muyingire Ejjanah –Ennyumba y'emirembe-kulw'ebyo byemwakolanga -ebirungi) 16:32.

{الذين توفاهم الملائكة طيبين يقولون سلام عليكم أدخلوا الجنة بما كنتم تعملون} النحل/32.

Wabula ye omutakkiriza -omukaafiiri- mukiseera ky'okufa Malaika zimujjira enkambwe ez'obusuungu nezimukuba emiggo, ng'Allah bw'ategeeza nti: (Singa olaba abalyazaamanyi mukiseera awo nga bali mu kutamiira walumbe –obukaawu bw'okujjibwamu

omwoyo- ne Bamalaika nga bagolodde emikono gya'bwe –babakuba nga bwebabagamba nti: mwejjemu emyoyo gyammwe, olwaleero mugenda kusasulwa ebibonnyoobonyo ebinyoomesa kulw'ebyo byemwaali mwogera ku Katonda –eby'obulimba- ebitali byamazima era mwaali mmwe nga mwekuza ku mateekage) 6:93.

{ولو ترى إذ الظالمون في غمرات الموت والملائكة



باسطوا أيديهم أخرجوا أنفسهم اليوم تجزون عذاب الهون بما كنتم تقولون على الله غير الحق وكنتم عن آياته تستكيرون} الأنعام/93.

Nate Allah ategeeza nti: (Era singa olaba mukiseera awo nga Bamalaika batta abo abakafiiri -era nga-babakuba mubyenyi byabwe n'emabega waabwe era –nga bwebabagamba nti: mukombe ku bibonyoobonyo ebyookya, -wandyewunyizza olw'okubalaba mumbeera enzibu ennyo) 8:50.

{ولو ترى إذ يتوفى الذين كفروا الملائكة يضربون وجوههم وأدبارهم وذوقوا عذاب الحريق} الأنفال/50.

**6 - Amateeka g'obusiraamu menkanya:**

mazima oyo eyalaalika amateeka g'Obusiraamu ye Allah yekka, era ye mutonzi w'ebitonde byonna, yeyatonda abeeru, abaddugavu, abasajja n'abakazi, era bonna mu kulamula kwe mu bwenkanya bwe, ne mu kusaasirakwe kyekimu –tewali wanjawulo ku munne-, mazima yalaalika ku buli musajja n'omukazi amateeka buli omu kubo agamusaanira, era agamugyaamu, kale amateeka tegayinza kuddira musajja ne gamuvunaana amateeka ag'omukyaala, oba okusukkulumya omukyaala ku musajja, oba okulyazaamaanya omusajja oba



omukyaala ku musajja, oba okulyazaamanya omusajja, oba okuwa omweeru enkizo yonna ne gatagiwa muddugavu, kale buli omu kubo amateeka g'Allah gamutwala kyenkanyi tewali njawulo wakati waabwe wabula enjawulo ebeerawo nakutya Allah kyokka.

**7- Amateeka g'Obusiraamu galagira empisa nnungi nakuziyiza mpisa embi:**

Amateeka gano ag'obusiraamu galina enkizo ey'ettendo nayo kwekulagira empisa ennungi n'okuziyiza empisa embi. Kale kikakafu ku buli Musiraamu yenna omusajja n'omukazi nga mukulu, ategeere bulungi, alina obusobozi, okubeera nga alagira banne okukola obulungi era nga abaziyiza okukola ebibi, kino akituukiriza okusinziira ku busobozibwe bw'alina ku kulagira n'okuziyiza, nabwo kwekulagira n'okuziyiza nga akozesa emikono gye, ekyo bw'aba takisobodde akozese olulimilwe, ekyo nakyo bw'aba takisobola kale akyaawe

mumutima gwe ekibi ekyo ekikolebwa ne kulw'ensonga eno abantu bonna babukeesa nga buli omu atunuulira munne omulala by'akola olw'okumutereeza singa abeera akyaamye nga tali ku kkubo eggolokofu. Nabuli omu yenna kimukakatako okulagira empisa ennungi era abeere nga aziyiza empisa embi nga aziyiza oyo yenna abeera omukendeevu mu bulungi oba nga alina ebikolwa ebikyaamu by'akola, kyekimu abeera mukulembeze oba gwebakulembera wabula bakola okusinziira buli omu nga



bw'asobola era okusinziira nga amateeka bwegalagira mu kulagira empisa ennungi.

N'okulagira okwo nga bw'okulabye kwatteeka eri buli omu nga bw'aba asobodde, songa entegeka z'eby'obufuzi ez'emirembe gino zeenyumiriza n'okubeera nti ziwa ebibiina ebizivuganya okubeera nga byebilondoola okulaba entambula y'emirimu gyagavumenti n'okulaba nti ebitongole byaazo bituukiriza entegeka ezisaanidde.

Ebyo by'ebimu kubiruungi by'eddiini eno ey'obusiraamu byetusobodde okunnyonyolako mu bufuunze, wabula singa twagadde okugaziya kyandyetagisizza okunnyonyola buli tteeka, buli ekyalaalikibwa nabuli kiragiro oba ekyaziyizibwa olw'okuttottola ebyagendererwa mukyo, n'okunnyonyola buli tteeka erilamula n'obulungi obulirimu ekitasoboka kukoleka mubujjuvu, era omuntu bw'aba yetegerezza amateeka g'eddiini eno ategeereraddala nti mazima yo yava wa KAtonda omutonzi w'ebitonde byonna, era amatira nti bwe bulunngamu abutaliimu bubuze wadde.

Kale okusinziira kuby'otegedde kuddiini eno singa oyagadde okudda eri Allah omutonziwo, n'okubeera nga ogoberera amateekage, n'okugoberera obuwufu bwa Bannabbibe n'Ababakabe, omulyango gw'okwenenya muggule ne mukamawo musonyiyi ekimala era musaasizi akiyitiridde kale beeranga odda gya'li obeere nga



akusonyiwa.

# OKWENENYA

Omubaka w'Allah –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- yagamba nti: “Buli muntu yenna musobya naye abasinga abasobya bonna obulungi be'bo abeenenya –abaleka ensobi nebasaba okubasonyiwa ebikulembedde” . Mubutuufu omuntu munafu mumwoyo gwe, era munafu mu kumalirirakwe, tasobola kugumira butasobya. Kale Allah kulw'ekisa kye kyeyava awewusa ku muntu n'amulaalikako okwenenya n'okusaba okusonyiyibwa. N'ekiyitibwa okwenenya: kwekuleka ebibi olw'obubi bwabyo –nga obireka kulwakutya Katonda n'okusuubira ebyo byeyategekera abaddube abalongoofu -, n'okwejjusa kw'ebyo ebyakusobako, n'okumalirira obutaddira nsobi

ezo z'obadde okola, n'okubeera nga weenyagira akaseera akasigaddeyo kubuwangaazibwo, n'okubeera nga okakoleramu emirimu emirungi". N'okwenenya nga bw'okutegedde mulimu gukolebwa mu mutima gubeera wakati wa muntu ne Katondawe, tegulina kyegukooya muntu oba okumukaluubiriza wabula kwo kubeera mu mwoyo nakuleka kibi ky'obadde okola n'okubeera nga togenda kukiddira.

Tekyeetagisa kugenda wa muntu yenna, ekigenda



okukuswaaza era ky'olese byewabikkirira amanye n'obunafubwo; wabula kubeera kwo'gerganya okubeera wakatiwo n'Omuleziwo, nga omusaba akusonyiwe, akulunngamye era akuddiremu.

Era muddiini y'Obusiraamu temuli kyonoono muntu kyasikira munne wadde omuntu omutukuvu ayinza okulindirirwa awabula kiri nga Namusaawi –eyali omuyudaaya n'ayingira Obusiraamu n'afuna erinnya lya Muhammad Asad- bweyagamba nti "Saasobola kusinngaana mu Busiraamu mukifo kyonna mu Qur'an kigambo kyonna ekigamba nti omuntu asobola okuwonya munne ebibonerezo bya Katonda nga abadde mwonoonyi, mu Busiraamu teriiyo kibi kisikirwa mw'ebyo ebibeera wakati w'omuntu n'obuddobwe –nga abo abalowooza nti Yesu yabafiirira olw'ebibi byabwe - n'ekyo kiri bwekityo kubanga Allah ategeeza nti: (Omuntu tagenda kusasulwa wabula empeera z'ekyo kyeyakola) 53:39. {وأن ليس للإنسان إلا ما سعى} النجم/38.

Era Obusiraamu tebusaba muntu aweeyo kintu kyonna mu biweebwayo, oba okumulagira yette nti okwo kwekwenenya era nti okwo kwekuwona ekibi kyeyakola. Wabula kiringa Allah bw'ategeeza nti: (Omwoyo tegugenda kwetikka kibi kyamwoyo mulala) 53:38.



{ألا تزر وازرة وزر أخرى} النجم/3

## Ebibala by'okwenenya bingi, n'ebimu kubyo byebino:

1- Okwenenya kumanyisa omuntu ekisa kya Katonda ekingi ennyo n'okugaba kwe kulw'engeri gyeyamubikkirira mukyaama kubanga singa yayagala yandyanguyizza okumuvunaana olw'ebyonoonobye n'amuzikiririza wakati mu baddu Be, era teyandimuwadde bulamu bulungi, wabula yamugulumiza n'okumubikkiria kulw'ekisakye n'okumugabirira eby'enfuna n'ekyokulya.

2- Afuna okwemanya ki kya'li era nti ye mwoyo ogulagira okukola obubi, era nti mazima ekyo ekimutuuseeko eky'okusobya n'okwonoona, n'obukendeevu, kabonero akalaga obunafu bw'omwoyo n'okubeera nti tegusobola kugumiikiriza ku by'obwagazi

ebyagaanibwa era amanya nti mazima omwoyo tegusobola kwewala Katonda kubanga mwetaavu eri ye Ow'ekitiibwa abeere nga ogutukuza n'okugulunngamya.

3- mazima Allah –Ow'enjawulo kubitonde- yalaalika okwenenya abeere nga asembereza omuntu ensonga ezinaamuleetera okwesiima, nazo kwekudda eri Allah n'okumusaba obuyambi, era nga bweyayagala

263

amusembereze engeri z'okusinzaamu ez'enjawulo, nga okwewombeeka, obwetaavu, okwagala, okutya, okusuubira, omwoyo okubeera nga gusembera eri Omutonzi waagwo olusembera olw'enjawulo lwegutandifunye singa tewabadde kwenenya nakudda eri Allah.

4- Omuntu singa yeenenye Allah amusonyiwa ebibi byonna byeyakulembeza, nga Allah bw'ategeeza nti: (Gamba –ggwe Muhammad- eri abo abatakkiriza -abakaafiiri- nti: singa baneekomako –kw'ebyo byebabaddeko eby'okuyigganya abakkiriza- bajja kusonyiyibwa ebyo byonna ebyakulembera) 8:38.

{قل للذين كفروا إن ينتهوا يغفر لهم ما قد سلف} الأنفال/38.

5- Singa omuntu yeenenya Allah awa'nyisa ebibibye nebifuuka birungi, nga Allah bw'ategeeza nti: (Wabula oyo ayeenenya era n'akkiriza era n'akola emirimu emirongoofu abo Allah abawanyisiza ebibadde ebibi byabwe –n'abibawaanyisaamu- birungi, era Allah yali –okuva ddi na ddi nga-musonyiyi musaasizi) 25:70.

{إلا من تاب وآمن وعمل عملاً صالحاً فألئك يبدل الله سيئاتهم حسنات وكان الله غفوراً رحيماً} الفرقان/70.

264

6- Okwenenya kuleeta omuntu okuyisa obulungi Bantu banne abo abamunyiizizza oba abasobezza, n'ekyo Katonda ky'ayagala amuyise nakyo singa abeera amunyiizizza oba aseeredde oba nga akoze ekibi Katonda kyeyamugaana; kubanga empeera y'omulimu ebeere ng'omulimu bwegubadde. Kale singa akolagana n'abantu mu nkolagana eyo ennungi naye afuna ky'ekimu nga ekyo okuva eri Omuleziwe Omugulumivu kuba mazima ye Allah okumunyiiza kw'omuddu n'ebibi bye abyolekeza nakumuyisa bulungi nga ye omuddu bw'abadde ayolekeza abantu abo abamunyiizizza nebamukola ekibi.

7- Okwenenya kireetera omuntu okutegeera nti omwoyo gwe guseerera nnyo era gulina obumogo bungi, kale naye n'akiraba nti kimukakatako obutanoonyereza bumogo bwabanne wabula n'abeera nga alafubana nakulongoosa mwoyo gwe mukifo ky'okulowooza kubumogo bwa'abalala.

Kankomekkereze ekitundu kino n'ekyafaayo

ky'omusajja eyajja eri Nnabbi –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- n'amugamba nti: owange ggwe Omubaka w'Allah tewali kyetaago kyenaleka wadde ekibi okujjako nga nakikola –abaffe nange Allah ansonyiwa-? Nnabbi n'amuddamu nti: "Okakasa nti tewali asinzibwa ku butuufu wabula Allah yekka, era nti mazima Muhammad mubaka w'Allah? Omusajja



n'addamu nti: ye nkikakasa. Nnabbi n'agamba nti: "Kino -ekirungi- kijjawo kiri –ekibi " . Nate munjogera endala yagamba nti: "kale mazima ekyo –eky'okukkiriza- kisangulawo biri -ebibi- byonna".

Ate munjogera endala egamba nti: Mazima Omusajja oyo yajjira omubaka w'Allah –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- n'amugamba nti: "Olaba otya singa Omusajja akola ebibi byonna kyokka n'atagatta Allah -omugulumivu- nakintu kyonna, wabula awamu n'ekyo nga talina kyetaago kyonna kyeyaleka wadde ekibi wabula nga akikola, Abange! Oyo naye yeenenya –okwenenya kwe nekukkirizibwa-? Nnabbi n'amubuuza nti: "abaffe oli Musiraamu? N'addamu nti: wabula nze nkakasa nti: tewali Katonda asinzibwa ku butuufu wabula Allah yekka talina kimwegattako era ne nkakasa nti mazima ggwe oli Mubaka w'Allah –Allah akusseko ebyengera n'emirembe- Nnabbi n'amuddamu nti: " ye , -Allah akkiriza okwenenya okwo- okola ebirungi n'oleka okukola ebibi; byonna Allah ow'ekitiibwa nabikufuulira birungi byerere. Omusajja n'amubuuza nti n'endagaano zange zennamenya n'eby'obuwemu byange byennakolanga –nabyo byonna n'abifuula birungi?- Nnabbi n'amuddamu nti: ye . Omusajja n'agamba nti: Allahu Akbar –Katonda munene nnyo- era yasigala nga agulumiza Allah –Allahu Akbar- okutuusa lweyavaawo –awali Nnabbi, Allah asse kuye ebyengera n'emirembe".



Kale Obusiraamu busonyiwa ebibi byonna ebyakulembera n'okwenenya okwannamaddala kusangulawo ebibi byonna ebyakulembera nga bwekyakakasibwa nga kijjibwa ku Nnabbi –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe.

## ENKOMERERO Y'OMUNTU ATAFAAYO KU BUSIRAAMU

Nga bw'okinnyonyose obulungi mu kitabo kino nti Obusiraamu y'eddiini ya Katonda entuufu era nti y'eddiini ay'amazima era nga y'eddiini eya Bannabbi bonna n'abatume. Nabwekityo mazima Allah yateekateeka empeera ya'maanyi nnyo kuno kunsi nekulunaku lw'enkomerero eri omuntu yenna agyikkirizza era n'alagaanyisa ebibonyoobonyo ebikakali eri oyo yenna atagikkiriza.

N'olw'okubeera nti Allah ye Mutonzi omufuzi

alabirira ensi yonna n'eggulu era ggwe omuntu oli ekimu kubitonde bye, Yakutonda n'akugondeza byonna ebiri munsi, n'akulaalikako amateekage n'akulagira obeere nga ogagoberera, kale singa okkiriza era n'ogondera ebyo byonna byeyakulagira, neweekomako kw'ebyo byeyakugaana, ogenda kwesiima n'ebyo byeyakulagaanyisa munnyumba ey'enkomerero



ey'ebyengera ebitaggwawo, era ojja kwesiima kunsi kuno n'ebirungi eby'enjawulo ebyabuli engeri era ojja kubeera nga afaanaganye n'ebitonde ebisinga ebitonde byonna obujjuvu bw'amagezi, era ebibisinga obutukuvu bw'emyoyo, nabyo ebitonde ebyo be Bannabbi n'Ababaka b'Allah n'Abaddube abalongoofu ne Bamalaikabe abamuli okumpi ennyo.

Naye singa agaana okukkiriza n'ojeemera mukamawo ojja kufiirwa ebirungi by'ensi n'eby'enkomerero, obeere nga okakatibwaako ebikemobye n'ebibonerezobye kunsi ne kunkomerero, era ojja kubeera nga wefanaanyirizza ekitonde ekisinga obubi mu bitonde byonna, era ekibisinga obukendeevu bw'amagezi era ekibisinga obukyafu bw'omwoyo, nakyo yesitani, abalyazaamaanyi -abashirik-, abonoonyi, nabuli kyonna ekisinzibwa ekitali Allah. Ebyo binnyonyoddwa mu bufuunze.

**Kankunnyonyoleko ebimu kubireetebwa olw'okujeemera Omutonzi era byebino:-**

**1- Okutya n'okubulawo obutebenkevu n'emirembe:**

Allah -Omugulumivu- abo abamukkiriza era ne bagoberera Ababakabe yabalagaanyisa okubeera mu mirembe emijjuvu mu bulamu bw'ensi n'obw'enkomerero, nga bw'ategeeza nti: (Abo abakkiriza



ne batatabula bukkiriza bwabwe na bulyazaamaanya –nebatagatta Allah nakintu kyonna- abo bebalina emirembe era bebalunngamu) 6:82.

{الذين آمنوا ولم يلبسوا إيمانهم بظلم أولئك لهم الأمن وهو مهتدون} الأنعام/82.

Mazima ye Allah yakakasa amazima g'obukkiriza bw'abamukkirizza mu butuufu era ye mufuzi w'ebyo byonna ebiri munsi ne muggulu kale bw'aba ayagalizza omuddu yenna amuwa emirembe n'obutebenkevu kulw'obukkiriza bwe, naye singa omuntu amujeemera amujjako obutebenkevu n'emirembe gy'abadde nagyo. Olwo n'otandiika okumulaba nga atya obuddo bwe kulunaku lw'enkomerero era nga atya buli akamutuukako nga ekissi kyonna n'obulwadde, era nga yenna atya ebiseerabye eby'omumaaso muno munsi, ne kulw'ensonga eyo kwekumulaba nga obulamubwe n'emmaali ye abiteeka mu insuwalensi mbunno bikuumibwe butiribiri; kubanga Allah yamumma

emirembe era talina butebenkevu, olw'okubeera nti teyeesiga Allah omuleziwe.

2- **Omuntu atali mukkiriza alina obulamu bufunda:**

Allah yatonda omuntu n'amugondeza byonna ebiriwo munsi buli kitonde n'akiwa omugabo gwakyo



muby'okulya ne mubuwangaazi; y'ensonga lwaki olaba ekinyonyi nga kikeera kumakya nekiva munnyumba yaakyo nekigenda okufuna eky'okulya kyakyo, era ne kikifuna bulungi oluvannyuma lw'okugenda nga kilya empeke emu emu, n'okujjulukuka nga kiva kuttabi ne kidda kuttabi eddala, eno nga bwekiyimba mu maloboozi agasikiriza. N'omuntu kimu ku bitonde ebyo Allah byeyagerera eby'okulya byakyo n'ebbanga ely'obuwangaazi, kale singa akkiriza mukamawe, era n'akolera ku mateekage, amuwa okwesiima n'obutebenkevu era n'amwanguyiza ensongaze zonna wadde nga tamugaziyirizza okujjako ebyo ebitonotono obulamubwe kwe butambulira.

Naye singa awakanya mukamawe n'atamukkiriza neyeekuza ku kumusinza; Allah afundawaza obulamubwe, n'amukunnganyizaako ebirowoozo ebingi n'okuwankawanka, newankubadde nga akunngaanya buli ekireeta eddembe nabuli ekyeyagaza, tabeera mumirembe wadde obutebenkevu. Abetta bennyini tobalaba munsi ezo ezakulakulana neziwa abantu baazo buli kimu ekibaleetera emirembe n'obutebenkevu?! Okudiibuuda tokulaba okukolebwa mukwalirira amayumba n'ebintu eby'ebbeeyi ebyabuli ngeri –entebe, amameeza, kapeti n'ebirala…- ebyo byonna tebabikola kulwakweyagala mu bulamu buno?! Mazima abantu abo ekibatuma okudiibuuda okwo kwonna, si kirala wabula kubulwa



bukkiriza mumitima gyabwe n'okwewulira nga emirembe tegiriiwo, kyebava bagezaako okujjawo obweraliikirivu obwo n'okukyuusa kyuusa kumbeera empya ez'enjawulo, mazima Allah yayogera mazima bweyagamba nti: (n'oyo alyawukana ku kigambo kyange –Qur'an, n'anjeemera- mazima alina obulamu bufunda –tagenda kwesiima wadde- tugenda ku muzuukiza ku lunaku lw'okuyimirira –mu maaso ga Katonda Omugulumivu- nga muzibe) 20:124.

{ومن أعرض عن ذكري فإن له معيشة ضنكاً ونحشره يوم القيامة أعمى} طه/124.

3- **Omuntu atali mukkiriza awangaalira mukumeggana namwoyogwe nemukumeggana n'ebitonde ebimwetoloode:**

n'ekyo kimutuukako kubanga omwoyo gwe gwabubumbwa nga guli ku musingi gwa kutongola Allah omulezi waagwo, nga Allah bw'ategeeza nti: (Okumutongola- kwe kutonda kwa Allah okwo kweyabumbirako abantu -bonna) 30:30.

{فطرت الله الذي فطر الناس عليها} الروم/30.

Era omubirigwe gwewaayo eri omutonzi waagwo era gutambulira kuntegeka gyeyagulagira. Wabula omuwakanyi -omukaafiiri- n'agaana okumukkiriza



n'okumugondera naye n'asalawo okwonoona obutonde bwe n'okubwawukanako, n'abeera nga awangaalira mu bibye ye byeyeesalirawo, ebyamukamawe n'abikuba amabega, kale newankubadde nga omubirigwe gwewaayo naye okusalawokwe kwawukana n'ekyo –kale tewali kibaawo wabula ekyo kyasazeewo.

Era ye abeera mu kumeggana n'ebitonde ebimwetolodde; n'ekyo kiri bwekityo kubanga mazima ebiri munsi byonna –okuva ku bitonde ekisinga obunene okutuuka kukawuka akasembayo obutono- bitambulira ku ntegeka eyo omulezi waabyo gyeyabiraalikako, ng'Allah bw'ategeeza nti: (Oluvannyuma –lw'okutonda ensi- yagenderera okutonda eggulu nga nalyo –mukiseera ekyo lyali- mukka n'abigamba awamu n'ensi nti: Mujje mwembiriri –mugondere mwembiriri ekiragiro kyange kye mbagambye eky'okugasa abaddu bange- mukwagala n'obutaagala. N'ebigamba byombiriri nti: Tuzze nga tuli bagonvu eri ekiragiro kyo) 41:11.

{ثم استوى إلى السماء وهي دخان فقال لها وللأرض ائتيا طوعاً أو كرهاً قالتا أتينا طائعين} فصلت/11.

Kale ensi eno eyagala muntu akkiriziganya nayo mukwewaayo eri Katonda n'okumugondera wabula oyo agyawukanako temwagala, n'omukaafiiri mu bitonde ebyo y'oyo ayeekuza omujeemu, kuba yasalawo



okuwakanya mukamawe ne yeekandagga era ne yeediima. Nekulw'ensonga eyo kyakakata kuggulu n'ensi n'ebitonde ebirala okubeera nga bimusunguwalira ne bikyawa Omutonzi, nga Allah bw'ategeeza nti: (Abawakanyi- nebagamba nti: Allah- omusaasizi yeeterawo omwaana! Mazima muleese ekintu eky'ekivve, eggulu lisemberedde okweyuzaayuzaamu kulw'ekigambo ekyo, n'ensi –nayo n'esemberera okwatikayatikamu, n'ensozi –nazo ne-zisemberera okugwa nga zimenyese menyeseemu –ebitundu tundu- kulw'ensonga y'okugamba nti: -Allah- omusaasizi alina omwaana. Ng'ate –Allah- Omusaasizi tekimusaanira kweteerawo mwaana. Tali oyo yenna ali muggulu n'oyo alimunsi wabula alijjira -Allah- Omusaasizi nga Muddu buddu –sso si nga mwaana) 19:88-93.

{وقالوا اتخذ الرحمن ولداً لقد جئتم شيئا إدّاً تكاد السموات يتفطرن منه وتنشق الأرض وتخرّ الجبال هدّاً أن دعو للرحمن ولداً وما ينبغي للرحمن أن يتخذ ولداً إن كل من في السموات والأرض إلا آتي الرحمن عبداً}



مريم/88-93.

Nate Omugulumivu ategeeza nti: (Abo abaagaana okukkiriza oluberyeberye lwammwe, twabazikiriza, naye-eggulu teryabakaabira wadde ensi, era tebaali ba



kulindirizibwa –okuweebwa akaagaanya nti bagira bakyali kunsi oba olyawo bandirongooka ne bakkiriza oluvannyuma) 44:29.

{فما بكت عليهم السماء والأرض وما كانوا منظرين} الدخان/29.

4- **Omuntu Atali Mukkiriza awangaalira mu butamanya:**

n'ekyo kiri bwekityo kuba obukaafiiri bwennyini -obutakkiriza- bubeera butamanya, wabula ate bwo bwebutamanya obukyasinze; kubanga omuntu obutamanya mutonziwe, ng'ate alaba ensi eno Katondawe gyeyatonda awatali kw'alabira –bweyeewunyisa abantu abo Katonda beyawa okulowooza n'okumanya- era nga olaba entonda eyekikugu eyo gyeyamutondamu ye yennyini nga tatunuulidde birala, obutonde bw'alimu bwewunyisa, awamu n'ebyo byonna n'atamanya oyo eyatonda ensi eno, era oyo eyamubumba n'abeera omuntu ayogera, Abaffe! Obwo sibwebutamanya obutagambika obw'ekitalo?

5- **Omuntu Atali Mukkiriza Awangaalira Mukweryazaamaanya ye yennyini n'abo abamwetoloodde:**

N'ekyo kiri bwekityo kubanga yeewunda n'ekintu Katonda kyataamubumbirako –Eky'obukaafiiri-, n'abeera



nga tasinza Mukamawe wabula n'asinza ebitali ye. N'obulyazaamaanyi kwe kussa ekintu mukifo wekitateekeddwa kubeera, kati bulyazaamaanyi ki obusinga okusinza ebirala ebitateekeddwa kusinzibwa, n'oleka oyo asana okusinzibwa? Mazima omuddu w'Allah omulongoofu ayitibwa Luqman yagamba nga annyonyola obubi bw'okugatta Allah n'ebirala, nga Allah bw'ategeeza mukitabokye eky'ekitiibwa Qur'an nti Luqman yagamba nti: (Owange ggwe Mutabani wange togattanga ku Katonda ekintu ekirala, mazima okugatta Katonda n'ekintu ekirala bulyazaamaanyi buyitirivu nnyo) 31:13.

{يا بني لا تشرك بالله إن الشرك لظلم عظيم}لقمان/13.

Era awangaalira mukulyazaamaanya Bantu banne n'ebitonde ebirala; kubanga tamanyi mugabo gwabuli omu mubo abeere nga agumuwa, kale ku lunaku lw'okuzuukira buli gwe yalyazaamaanya yenna agenda kumuyimirira mu maasoge –kabeere muntu oba kisolo-nga kisaba mukama wa'kyo Allah Omugulumivu abeere nga awoolera eggwanga kumulyazaamaanyi oyo ku lw'abo beyalyazaamaanya.



6- **Omuntu Agaana Okukkiriza, Mazima Abeera yeewaddeyo Eri Ebikolimo By'Allah n'eri Obusungubwe kuno kunsi:**

Omuntu ono agaana okukkiriza Katonda abeera



yewaddeyo eri okukkibwako ebizibu ebinene ddala n'ebibonerezo kuno kunsi, ng'Allah bwategeeza nti: (Abaffe! –balowooza- abo abakola enkwe embi nti bawonye Katonda okubasaanyaawo n'ensi oba -bawonye- ebibonerezo okubajjira nga biva awo webatasuubira –bibajjire kibwatukira-, oba –balowooza nti bawonye- okubazikiriza eyo munngendo zaabwe –ez'okusuubula n'endala-?! Bo tebasobola kulemesa –Katonda bw'aba yasazeewo okubatuusaako kyonna ky'ayagadde-, oba n'akwata n'abazikiriza nga bali mukutya –ebibonerezo bye-? Mazima Mukama wammwe mukwatampola musaasizi -nnyo) 16:45-47.

{أفأمن الذين مكروا السيئات أن يخسف الله بهم الأرض أو يأتيهم العذاب من حيث لا يشعرون، أو يأخذهم في تقلبهم فما هم بمعجزين، أو يأخذهم على تخوف فإن ربكم لرؤوف رحيم} النحل/45-47.

Nate Omugulumivu ategeeza nti: (N'abo Abakaafiiri bagenda kusigala –nga balemedde ku bukaaefiiri bwabwe eno- nga bwebatuukibwaako ebikangabwa ku lw'ebyo byebakola, oba –ebikangabwa- okubagwaako okumpi n'amayumba gaabwe, -bajja kubeera mumbeera eyo bw'etyo- okutuusa endagaano



y'Allah –ey'okubawangula n'okubateeka mubibonyoobonyo eby'olubeerera- lw'eneetuuka, mazima Allah -ye- tayawukana kundagaano -ye) 13:31.

{ولا يزال الذين كفروا تصيبهم بما صنعوا قارعة أو تحل قريباً من دارهم حتى يأتي وعد الله ، إن الله لا يخلف الميعاد} الرعد/31.

Nate Allah ategeeza nti: (Oba –balowooza abo-bannyini byalo nti bawonye ebibonyoobonyo byaffe okubajjira muttuntu nga nabo bali mu muzannyo?!) 7:98.

{أو أمن أهل القرى أن يأتيهم بأسنا ضحىً وهم يلعبون} الأعراف/98.

Eyo y'embeera buli yenna akuba amabega ebigambo bya Katonda gy'abeeramu, era Allah bweyali anyumya kubibonerezo ebyatuuka kubibiina ebyayita ebyo abyagaana okukkiriza, yagamba nti: (Kale buli omu mubo twamukwata netumuzikiriza kulw'ekibi kye, mubo mulimu gwetwasindikira kikunnguuta –alimu n'amayinja-, nemubo mulimu oyo eyakwatibwa oluboggola –lwa Laddu n'afa-, era mulimu mubo oyo gwetwasaanyaawo n'ensi –ettaka nerimumira-, nemubo mulimu oyo gwetwazikiriza n'amazzi n'abbira, kale



Allah teyali wakubalyazaamaanya wabula -bo- baali beryazaamaanya bokka) 29:40.



{فكلاً أخذنا بذنبه فمنهم من أرسلنا عليه حاصباً ومنهم من أخذته الصيحة ومنهم من خسفنا به الأرض ومنهم من أغرقنا وما كان الله ليظلمهم ولكن كانوا أنفسهم يظلمون} العنكبوت/40.

Nabwekityo nga bw'olaba ebikangabwa ebituuka ku Bantu abakwetooloodde ebyo byonna bibonerezo by'Allah.

7- **Omuntu Atali Mukkiriza yawandiikibwako obuswavu n'okufaafaagana:**

Kale obulyazaamaanyi bwe ne bumuleetera okufafaaganirwa okunene ennyo n'asubwa ekyo emitima n'emyoyo kyegyeyagala nakyo, nga nakyo kwekumanya Allah n'okwebeezesa n'okwogeraganya naye, n'okutebenkera kululwe, era omuntu ono yafaafaaganirwa kunsi kubanga awangaala nga talina kusuubira kwonna era nga tamanyi kiki kyasaanidde kukola. Era abeera mu kufaafaaganirwa ebyo byakunngaanya kulw'ensi; kubanga teyabikozesa mw'ekyo Katonda kyeyamutonderako kale n'abeera nga teyeesiimye nabyo kuno kunsi olwe'siima olwanamaddala, kubanga biwangaala nga byonoonyi era bijja kufa nga byonoonyi, bizuukire nga biri wamu n'abonoonefu, ng'Allah bw'ategeeza nti: (N'oyo ebipimo bye ebiri wewuka, abo



bebo abafaafaaganirwa emyoyo gyabwe) 7:9.

{ومن خفت موازينه فأولئك الذين خسروا أنفسهم} الأعراف/9.

N'abantu abomunnyumba y'omuntu ono omukaafiiri nabo bafaafaaganirwa; kubanga awangaalidde wamu nabo ku bukaafiiri ne mu kujeemera Allah Omugulumivu, kale balinga ye mu bwonoonyi ne mukubeera mu bulamu obufuunda, ne kulw'ensonga eyo obuddo bw'abo bonna mu bulamu obw'oluvannyuma muliro nga Allah bw'atgeeza nti: (Mazima abafaafaaganiddwa be bo abafaafaaganirwa emyoyo gyabwe n'abantu baabwe ku lunaku lw'okuyimirira mumaaso ga Katonda) 39:10.

{إن الخاسرين الذين خسروا أنفسهم وأهليهم يوم القيامة} الزمر/10.

Nekulunaku lw'enkomerero bagenda ku kunngaanyizibwa eri omuliro atenga buddo bubi nnyo, nga Allah bw'ategeeza nti: (Bamalaika baliragirwa nti-: Mukunngaanye abo abalyazaamaanya bonna –abakaafiiri- ne bakyaala babwe n'ebyo byebaali basinza ebitali Allah, mubalagirire ekkubo erigenda mumuliro -Al-jahiim) 37:22-23.

{احشروا الذين ظلموا وأزواجهم وما كانوا يعبدون من

279

دون الله فاهدوهم إلى صراط الجحيم} الصافات/22-23

8- **Omuntu Atali Mukkiriza awangaala nga awakanya Omuleziwe era nga awakanya n'ebyo byeyamuwa:**

Mazima Allah yamutonda nga amugya mu kubulawo, n'amuwa buli kyengera kirungi, kale ngeriki gy'asinzaamu ebitali ye!, n'akwana abalala abatali ye! Neyeebaza abalala abatali ye!... kale kuwakanya ki okusinga okwo?! Era butakkiriza ki obusinga obwo?!

9- **Omuntu Atali Mukkiriza Tagenda Kufuna Bulamu Obwannamaddala:**

n'ekyo kiri bwekityo kulw'okubanga omuntu asaanira obulamu obwannamaddala y'oyo eyakkiriza era n'agondera mukamawe, n'amanya ekigendererwa kye munsi, era eyannyonyoka obuddobwe, era oyo eyakakasa okuzuukirakwe, oyo eyamanya omugabo gwabuli omu, n'atagaana mugabo gwonna ku gutuukiiriza, wadde okunyiiza ekitonde kyonna. Kale n'awangaala oluwangaala lw'abalongoofu kyeyava afuna obulamu obulungi kunsi nekunkomerero, nga Allah bw'ategeeza nti: (Omuntu akola obulungi abeere Musajja oba Mukazi nayenga mukkiriza tugya kumulamusa obulamu obulungi) 16:97.

{من عمل صالحاً من ذكر أو أنثى وهو مؤمن فلنحيينه

280

حياة طيبة} النحل/97.

Ekyo kyo yakimulaganyisa kuno kunsi, wabula kulunaku lw'enkomerero byeyamulagaanyisa byebino: (Agenda kubawa- ebifo ebirungi mu Jjanah ey'olubeerera n'obutebenkevu ,okwo kwe kwesiima okwannamaddala okunene –okutalina ku kwenkana) 61:12.

{ومساكن طيبة في جنات عدن ذلك الفوز العظيم} الصف/12.

Wabula omuntu oyo awangaala mu bulamu buno empangaala efaanaganako n'obulamu bw'ebisolo, tamanya mukamawe era tamanyi kigendererwa kye munsi, era tamanyi wa wagenda kudda oluvannyuma lw'obulamu buno, wabula ekigendererwa kye kulya, kunywa nakwebaka… kale enjawulo wakati w'ekisolo, eri luddawa! Wabula ye yabula nnyo okusingako n'ensolo, Allah atutegeeza nti: (Mazima twatondera omuliro -Jahannama- bangi mu mageege ne mu bantu, balina emitima -naye- tegibayamba kutegeera, balina amaaso -naye- tebagalabisa, era balina amatu -naye- tebagawuliza. Abo balinga ebisolo ebirundibwa, nedda

wabula bo baabulannyo okusinga ebisolo, abo bo be balagajjavu) 7:179.



{ولقد ذرأنا لجهنم كثيراً من الجن والإنس لهم قلوب لا يفقهون بها ولهم أعين لا يبصرون بها ولهم آذان لا يسمعون بها أولئك كالأنعام بل هم أضل أولئك هم الغافلون} الأعراف/179.

Nate Allah ategeeza nti: (Abaffe oba olowooza nti: Mazima abasinga obungi mubo bawulira oba bategeera?! Tebali bo wabula balinga ebisolo ebirundibwa nedda, wabula bo bebasinga okubulwa ekkubo –okusinga ebisolo) 25:44.

{أم تحسب أن أكثرهم يسمعون أو يعقلون إن هم إلا كالأنعام بل هم أضل سبيلاً} الفرقان/44.

10- **Omuntu Atali Mukkiriza Agenda kusigala mubibonerezo lubeerera :**

n'ekyo kiri bwekityo kubanga omukaafiiri ava mu bibonyoobonyo era adde mu bibonyoobonyo. Ava munsi nga amize najjula ebikangabwa n'adda munnyumba y'enkomerero, ne mu mutendera ogusooka –nga ava munsi atandiike enkomerero- Malaika ezijjamu emyoyo zimukkako nga zigobererwako Malaika z'ebibonyoobonyo zimukombye kubibonerezo ebyo byagendamu ebimusaana, nga Allah bw'atutegeeza nti: (Era singa olaba mu kiseeraa awo nga Malaika zitta abo



abakaafiiri nga zibakuba mu maaso gaabwe n'emabega wabwe –wandyewunyizza olw'okubalaba mumbeera enzibu ennyo) 8:50.

{ولو ترى إذ يتوفى الذين كفروا الملآئكة يضربون وجوههم وأدبارهم} الأنفال/50.

N'oluvannyuma ng'omwoyo gwe gumaze okumuvaamu -afudde- n'assibwa muntaanaye asinngaanayo ebibonerezo ebisinga kw'ebyo obubi, Allah bweyali atutegeeza kumbeera Falaawo gya'limu okuva lweyafa, yagamba nti: (baleetebwa awali omuliro –nga bali muntaana zaabwe negubookya- enkya n'eggulo -lubeerera- n'ekiseera ky'enkomerero bwekirituuka –Allah aliragira bamalaika nti: muyingize abantu ba Falaawo –ye n'abagoberezi be bonna- mu bibonyoobonyo ebiyitirivu -ebisinga- byebabaddemu nga bali muntaana zaabwe) 40:46.

{النار يعرضون عليها غدواً وعشياً ويوم تقوم الساعة أدخلوا آل فرعون أشد العذاب} غافر/46.



Oluvannyuma lw'ebibonerezo eby'omuntaana, olunaku lw'okuyimirira mumaaso ga Katonda bwe lulituuka ebitonde byonna ne bizuukizibwa, emirimu egyabuli omu ne gireetebwa, omukaafiiri n'alaba nga buli

283

kamu keyakola Katonda yakakomekkereza okukawandiika mukitabo ekyo Katonda kyeyatutegeeza nti: (Ekitabo –eky'emirimu egyabuli omu- nekissibwawo olwo n'olaba aboonoonyi nga batidde olw'ebyo ebikirimu, era nga bagamba nti: Abaffe nga zitusaanzeffe! Kitabo kyangeriki kino ekitalekaayo -kabi- akatono wadde akanene wabula nga kikakomekkereza -kikawandiika-, olwo nga basinngaanye ebyo byonna byebaakolanga nga weebiri –biwandiike mukitabo ekyo-, era Mukama wo talilyazaamaanya muntu n'omu –kulunaku olwo) 18:49.

{ووضع الكتاب فترى المجرمين مشفقين مما فيه ويقولون يا ويلتنا ما لهذا الكتاب لا يغادر صغيرة ولا كبيرة إلا أحصاها ووجدوا ما عملوا حاضراً ولا يظلم ربك أحداً} الكهف/49.

Nemukiseera ekyo Omukaafiiri agenda kwegomba nti singa yafuuka ttaka n'ataddayo kubeera mulamu, ng'Allah bw'ategeeza nti: (Olunaku Omuntu lw'agenda okutunuulira ebyo emikono gye byegyakulembeza okukola –ebirungi n'ebibi-, omukaafiiri aligamba nti: Abange! Singambadde ttaka –ne situuka kukino) 78:40.

{يوم ينظر المرء ما قدمت يداه ويقول الكافر يا ليتني

284

كنت تراباً} النبأ/40.

Nekulw'okutya okunene okulibeera mukifo abantu webaliyimirira ku lunaku olwo, omuntu singa abeera n'eby'obuggaga byonna ebiri munsi yandibiwaddeyo neyeenunula mubibonyoobonyo by'olunaku olwo n'abiwona, Allah nga bw'ategeeza nti: (Era mazima singa abo abalyaazaamaanya -abakaafiiri- babeera n'ebyo byonna ebiri munsi –nga bebabifuga- n'ekyenkanyi kyabyo mazima bandyenunudde nabyo –nebava mubibonyoobonyo by'olunaku olwo) 39:47.

{ولو أن للذين ظلموا ما في الأرض جميعاً ومثله معه لافتدوا به} الزمر/47.

Nate Allah ategeeza nti: (Omwonoonyi alyegomba nti: singa yeenunudde mu bibonyoobonyo by'olunaku olwo n'okuwaayo abaanabe, ne mukyaalawe, ne mugandawe, n'ab'olugandalwe -gyabalirwa- n'abo bonna abali munsi, oluvannyuma kumuwonye –okwenunula okwo) 70:11-14.



{يود المجرم لويفتدي من عذاب يومئذ ببنيه وصاحبته وأخيه وفصيلته التي تؤويه ومن في الأرض جميعاً ثم ينجيه} المعارج/11-14.

285

Nate ekyo eky'omukaafiiri okusigala mu bibonyoobonyo eby'olubeerera kiri bwekityo ku lwakubanga mazima ennyumba eyo ey'enkomerero nyumba yakusasula siya kusuubiza, kale omuntu alina okufuna empeera y'emirimu gye, bwegibeera mirungi n'empeera ebeera nnungi, bwegibeera nga mibi n'empeera egifaanana, n'ekibi omukaafiiri ky'alina okufuna munnyumba eno ey'enkomerero ekifaanagana n'emirimugye by'ebibonyoobonyo by'omuliro ogwo, ebibonerezo eby'engeri ezenjawulo babeere nga bakomberaddala ku bubi bw'enkomerero y'ebyonoono byabwe, era Allah ategeeza bwa'ti: (Guno gwemuliro Jahannama ogwo abonoonyi gwebaalimbisanga, balyetooloolanga wakati waagwo -omuliro- n'amazzi ageeseze ne gafuuka olwegye) 55:43-44.

{هذه جهنم التي يكذب بها المجرمون ، يطوفون بينها وبين حميم آن} الرحمن/43-44.

Ate Allah bweyayogera kuby'okunywa byabwe n'eby'okwambala yagamba bwa'ti: (N'abo abaawakanya –amazima nga gabajjidde- baasalirwa engoye za muliro –zebalyambambala nga bagulimu- balifukirirwanga olweegye –amazzi ageeseze ennyo- waggulu ku mitwe gyabwe, -olweegye olwo- lulisaanuulanga ebyo ebiri mumbuto zaabwe n'amaliba gaabwe –nago gasaanuuke gaveeko ate

286

kuzzibweeko amalala-, era balina -okukubibwanga- entottolima z'emiggo egy'ebyuuma) 22:19-21.

{فالذين كفروا قطعت لهم ثيابٌ من نارٍ يصب من فوق رؤوسهم الحميم، يصهر به ما في بطونهم والجلود، ولهم مقامعٌ من حديدٍ} الحج/19-21.

**OKUMALIRIZA:**

Owange ggwe omuntu!

Wali toliiwo wadde, nga Katonda bw'ategeeza nti: (Abaffe! Omuntu tajjukira nti: mazima twamutonda oluberyeberye nga tannaba kuba kintu kyonna?) 19:67.

{أولا يذكر الإنسان أنا خلقناه من قبل ولم يك شيئاً} مريم/67.

N'oluvannyuma Allah yakutonda nga akujja muttondo ly'amazzi, n'akufuula nga owulira era ng'olaba, nga bw'ategeeza nti: (Abaffe, omuntu ekiseera ekiwanvu ddala kyamuyitako –nga tannaba kutondebwa- nga tali kintu ekyogerwako –nga tamanyiddwa wadde,

n'oluvannyuma- twatonda omuntu –oluvannyuma lwa kitaawe Adam-, nga tumujja mumazzi agazaala -amani-amatabule –mumazzi g'omusajja n'omukazi, nga



twagala- tumugezese ne tumufuula awulira era alaba) 76:1-2.

{هل أتى على الإنسان حين من الدهر لم يكن شيئاً مذكوراً، إنا خلقنا الإنسان من نطفةٍ أمشاجٍ نبتليه فجعلناه سميعاً بصيراً} الإنسان/1-2.

N'oluvannyuma wagenda oyita mumitendera ejenjawulo, eyali omunafu n'ofuuka ow'amaanyi nate oliwakuddayo mu bunafu nga Allah bw'ategeeza nti: (Allah y'oyo eyabatonda n'abajja mu bunafu – mu buwere ne mu buto-, n'abafuula ab'amaanyi oluvannyuma lw'obunafu, nate oluvannyuma lw'amaanyi azzaawo obunafu n'obukadde. Atonda ekyo ky'aba ayagadde, naye yemumanyi ennyo omuyinza –kubuli kintu) 30:54.

{اللّه الذي خلقكم من ضعفٍ ثم جعل من بعد ضعفٍ قوة ثم جعل من بعد قوة ضعفاً وشيبة، يخلق ما يشاء وهو العليم القدير} الروم/54.

N'oluvannyuma enkomerero y'ebyo byonna etaliimu kubuusabuusa kwe kufa.

Mu mitendera egyo gyonna ogenda ojjulukuka nga



ova mu bunafu odda mu bunafu nga tosobola kwejjako kabi wadde okwegasa wabula nga oyambiddwa kubyo ne Allah okukuwa obusobozi n'amaanyi n'eky'okulya, mazima ggwe omuntu olimwetaavu nga ekyo kyo kyamubutonde, kale nga bingi byeweetaaga kulw'okuyimirizaawo obulamu bwo kyokka nga tobirina, leero oyinza okubifuna enkya ne bikulema okufuna, era nga ebintu bingi ebikugasa by'oyagala obifune, naye oluusi oyinza okubifuna, omulundi omulala n'otobifuna. Nate nga ebintu bingi ebikukosa ne byonoona okusuubirakwo kwonna kw'obadde nakwo, amaanyigo ne gakufa kyokka ne bikuleetera kugezesebwa na kufiirwa awamu n'ekyo oyagala obyejjeko wabula olwaleero oyinza okubiwangula n'obyejjako enkya n'olemwa… abange! N'okutuusa kati tonnaba kutegeera bwetaavubwo eri Allah eyakutonda?! Ng'ate Allah yakutegeeza dda nti: (Abange mmwe abantu mmwe beetaavu eri Allah. –naye ye- Allah ye mugagga –ateetaaga eri mulala yenna-atenderezebwa) 35:15.

{يا أيها الناس أنتم الفقراء إلى اللّه واللّه هو الغني الحميد} فاطر/15.

Obuwuka obunafu ennyo bw'otosobola kulaba na maasogo gokka bukulumba ne bukuleetera endwadde ne







okubwegobako bw'ova awo n'ogenda eri omuntu omunafu nga ggwe abeere nga okujjanjaba, eddagala ly'akuwa oluusi liyinza okukugasa omulundi omulala nerirema okukugasa olwo omusawo n'omulwadde bombiriri ne bibasobera.

Abange! Kiki ekyakunafuya okutuuka awo wonna! Singa ensowera ekunyagako akantu konna tosobola kukagijjako n'okakomyaawo, kale Allah yayogera mazima bwe yagamba nti: (Abange mmwe abantu, ekifaananyi kikubiddwa, kale mukiwulirize; mazima ebyo byemusaba ebitali Allah –Omutonzi wa byonna- tebiyinza kutonda wadde ensowera wadde nga bikunngaanye kulwayo –biyambagane ku kugitonda- ensowera ne bwebajjako akantu konna tebisobola kukagijjako. Ekinoonya okutonda –ekyo ekisabibwa awatali Allah- kinafu nekyekinoonya okutonda -ensowera- kinafu –naye abasinga obunafu y'oyo abirowoolezamu okubeera Katonda awamu n'obunafu obwo bwonna bwebirina) 22:73.

{يا أيها الذين آمنوا ضرب مثل فاستمعوا له، إن الذين تدعون من دون الله لن يخلقوا ذباباً ولو اجتمعوا له، وإن يسلبهم الذباب شيئاً لا يستنقذوه منه ضعف الطالب والمطلوب} الحج/73.



Kale bw'obeera tosobola kukomyaawo ekyo ensowera kyekujjeeko kati kiki ky'osobola munsonga zonna ezikukwatako?: (Akawompoko kali mu mikono gya Katonda, omwoyo gwo guli mu buyinza bwe, omutimagwo guli wakati w'ennwe ebbiri kunnwe ez'omukono gw'Allah omusaasizi, agukyuusa nga bw'aba ayagadde,obulamubwo n'okufa kwo biri mu buyinza bwe, by'okola kyonna nebyoyogera bibeerawo kulwa kukkiriza kwe na kwagala kwe, toyinza kukola kintu kyonna wadde okwenyeenya wabula nga ayagadde era n'akkiriza, era singa akuleka weefeeko wekka, buli kimu kikulema, era abeera akulese mu bunafu n'akwonoona okuyitiridde oyo atalina kyayinza kukukosa wadde okukugasa era oyo atalina kukutta wadde okukuwa obulamu oba okusobola okukuzuukiza, kale ne kulw'ebyo byonna tosobola kwesonyiwa Allah Omulezi wadde olutemya lw'eriiso, wabula olimwetaavu gy'ali buli lussa mu lwatu ne mukyaama, akuwa ebyengera mubungi, naye ggwe omunyiiza n'oyitiriza olw'obujeemu bw'okola n'obukaafiiri songa oli mwetaavu nnyo gya'li mu buli ngeri yonna, mazima wamwerabira ng'ate obuddo bwo buli gya'li era ogenda kuyimirizibwa mu maaso ge kulunaku lw'enkomerero akulamule).

Owange ggwe Omuntu! Okusinziira ku bunafu bw'olina obutasobola kugumira ebyo ebiva mu byonoono

byokola, kyeyava akutegeeza nti: (Allah ayagala nnyo



okubakeendeerezaako –kw'ebyo obukkiriza bwammwe, obugumiikiriza bwammwe n'amaanyi gammwe, byebitasobola n'abawa amateeka amangu, kubanga -omuntu yatondebwa nga munafu) 4:28.

{يريد الله أن يخفف عنكم وخلق الإنسان ضعيفاً} النساء/28.

Yatuma ababaka, n'assa ebitabo, n'alaalika amateeka, ekkubo eggolokofu n'abeera nga alisimbye mu maasogo n'assaawo obunnyonyofu, ensonga, obujulizi n'obubonero okutuusa buli kimu lweyakikuteerako akabonero akalaga obw'omu bwe, Obulezibwe n'obwa Katonda bwe, naye ggwe olwanyisa amazima nga weyambisa obulimba n'obeera nga sitaani gy'ofudde mukwanogwo awatali Allah eyakutonda n'owakanya mubitali by'amazima: (naye Omuntu yali kuva ddi na ddi nga y'asinga abantu bonna empaka) 18:54.

{وكان الإنسان أكثر شيء جدلاً} الكهف/54.

Abange ebyengera by'Allah byeweekyusizaamu buli olukedde bikwerabizza gyewava -entandikwayo- na wa gy'olaga –enkomerero yo-! Okusooka, ojjukira bulungi nti mazima watondebwa muttondo ly'amazzi agazaala agaseerera era agennyinyalwa! Era obuddobwo kukuteeka mukinnya -muntaana-, n'okuzuukirakwo ogenda kuyingira Jjanah oba kuyingira mu muliro, ng'Allah bw'ategeeza nti: (Abaffe! Omuntu talaba nti



mazima ffe twamutonda muttondo lya'mazzi agazaala –amaniyyi-, naye okwejjuukiriza nga ye muwakanyi omweyolefu –awakanya okuzuukira-, n'atukubira ekifaananyi –nga awakanya okuzuukira- neyeerabira obutondebwe, n'agamba nti: Ani alizuukiza amagumba nga nago –gamaze okuba- amamulungufu? Mugambe –ggwe Muhammad- nti: agenda ku gazuukiza oyo -Allah- eyagatandiikawo omulundi ogwasookera ddala, naye mumanyi ku buli kitonde) 36:77-79.

{أو لم ير الإنسان أنّا خلقناه من نطفةٍ فإذا هو خصيمٌ مبينٌ ، وضرب لنا مثلاً ونسي خلقه قال من يحيى العظام وهو رميم قل يحييها الذي أنشأها أول مرة وهو بكل خلق عليم} يس/77-79.

Nate Allah ayongera n'ategeeza nti: (Owange ggwe omuntu kiki ekikugayaaza ku Katondawo Omugabi –neweetantala okumujeemera-? Oyo eyakutonda n'akutereeza era n'akwenkanyakanya, mukifaananyi kyonna kyeyayagala mweyakugatta –era n'okisiima) 82:6-8.



{يا أيها الإنسان ما غرك بربك الكريم الذي خلقك فسواك فعدلك في أي صورةٍ ما شاء ركّبك} الانفطار/6-8.

293

Owange ggwe Omuntu! Lwaki weziyiza wekka ku kufuna kubuwomerevu bw'okuyimirira mu maaso g'Allah nga oyogeraganya naye, abeere nga akumalira obwetaavu, akuwonye endwadde, akujjirewo ebizibu byo, akusonyiwe ebyonoono byo, akuwonye ebikukosa, akutaase bw'oba olyazaamaanyiziddwa, akulunngamye bw'oba olemeddwa okusalawo oba obuze, akuyigirize by'otamanyi, akuwonye okutya, akusaasire mu bunafu bwo, akuwonye abalabebo era akuwe eby'enfuna.

Owange ggwe Omuntu, mazima ekyengera ekisinga obukulu mubyengera byonna Katonda nyeyawa omuntu –nga ojjeeko ekyo ekyengera ky'Eddiini- ky'ekyengera ky'amagezi n'okutegeera. Yamuwa ekyengera ekyo abeere ng'akyeyambisa mu kwawula wakati w'ekyo ekimugasa n'ekyo ekimukosa, era ategeere ebyo Katonda by'ayagala byeyamulagira n'ebyo byeyamugaana, era yamuwa amagezi abeere nga ageyambisa okumanya ekigendererwa ekikulu mu kubeera kwe munsi muno, era nga ky'eky'okusinza Allah Omutonzi yekka nga tamugattako, nga Allah bw'ategeeza nti: (Na buli kyonna kye muba mulina mubyengera kiva eri Allah –Omulezi wammwe-, oluvannyuma akabi bwekaba kabakutte gya'li gyemusaba okugasibwa –ye gwemulaajanira nga mumanyi nti tewali ajjawo kabi oba obuzibu wabula ye yekka-, n'oluvannyuma bw'aba nga abajjeeko akabi –ako akabadde kababuza emirembe-

294

ogenda okulaba nga abamu mu mmwe nga bagatta ku Mulezi waabwe ebintu ebirala) 16:53-54.

{وما بكم من نعمة فمن الله ثم إذا مسكم الضر فإليه تجئرون ، ثم إذا كشف الضر عنكم إذا فريق منكم بربكم يشركون} النحل/53-54.

Owange ggwe Omuntu! Mazima omuntu omugezi ayagala bintu byabbeeyi era atamwa abitali byakitegeevu, era ayagala nnyo agoberere buli mulongoofu, era ow'ekitiibwa nga Bannabbi n'abalongoofu mu bantu era agezaako okulaba nga atuukaana nabo wadde nga tagenda kubenkana. N'ekkubo erituusa omuntu kw'ekyo ly'eryo ow'Ekitiibwa Allah lyeyatulagirira n'agamba nti bagambe gwe Muhammad nti: (Bwemubeera nga mwagala Allah mungoberere; olwo Allah –Omutonzi naye alyoke- abaagale) 3:31.

{إن كنتم تحبون الله فاتبعوني يحببكم الله} آل عمران/31.

Singa omuntu akola ekyo Katonda ky'amugambye mutteeka lye eryo erikulembedde Katonda amusisinkanya

era n'amugatta ku Bannabbi , Abatume, Abajulizi n'Abalongoofu, nga era bw'ategeeza nti: (N'omuntu yenna agondera Allah, n'omubaka -Muhammad-, abo bebagenda okubeera wamu n'abo Allah beyagabira

295

ekyengera kubo –eky'okulokoka n'okwesiima kunsi ne kunkomerero-, mu Bannabbi, n'abakkiriza amazima, n'Abajulizi –abo aba'fa entalo z'eddiini-, n'Abalongoofu. abo aba'longoosa okukwana –abeemikwaano abalungi) 4:69.

{ومن يطع الله والرسول فأولئك مع الذين أنعم الله عليهم من النبيين والصديقين والشهداء والصالحين وحسن أولئك رفيقاً} النساء/69.

Owange ggwe Omuntu!  Wabula nze nkuwa amagezi obeere nga otuula wekka n'oluvannyuma wekkaanye amazima ago agakujjudde, era otunuulire bulungi obujulizi obukuleeteddwa n'obwegendereza obw'ekitalo, singa obusinngaana nga bwa mazima bugoberere okkirize ekituufu kye bugamba tobeera alamera ku bulimba oluvannyuma lw'obunnyonyofu okukujjira kulw'abemikwano n'okumanyirira, kuba olina okukimanya nti omwoyogwo gwakitiibwa nnyo okusinga abo abeemikwano, ne bakyalabo, era gwegusinga ebyo byewasika okuva kubajjaja'bo mazima Allah omutonzi Omugulumivu yabuulirira abakaafiiri abaali bagaanye okukkiriza Omubakawe Muhammad n'amazima geyajja nago n'agamba nti: (Mazima mbabuulirira n'ekigambo kimu kyokka: Muyimirire kulwa Katonda babiri babiri –

296

oba- kinn'omu –nga munoonyereza oba ddala Mubaka wa Katonda- n'oluvannyuma mufumiitirize –mujja kutegeera era mukakase- nti: Munnammwe -Muhammad- ssi mulalu, wabula ye mutiisa wammwe -abatiisa- ebibonyoobonyo –by'Allah Omutonzi- ebibalindiridde –olw'okugaana okukkiriza) 34: 46.

{إنما أعظكم بواحدة أن تقوموا مثنى وفرادى ثم تتفكروا ما بصاحبكم من جنة، إن هو إلا نذير لكم بين يدي عذاب شديد} سبأ/46.

Owange ggwe Omuntu! Mazima singa weewayo eri Allah Omutonziwo n'osiramuka togenda kufiirwa n'akatono, ng'Allah bw'ategeeza nti: (kiki kyebafiirwa singa bakkiriza Allah n'olunaku lw'enkomerero ne bawaayo ne kw'ebyo ebyenfuna Allah byeyabagabira –ne babiwaayo mu kkubo lye nga banoonya okusiima kwe?- ye Allah yali abamanyi -bulungi) 4:39.

{وماذا عليهم لو آمنوا بالله واليوم الآخر وأنفقوا مما رزقهم الله وكان الله بهم عليماً} النساء/39.

Ibin Kathiiri bweyali avvuunula etteeka eryo yagamba nti: "Kintu ki ekiyinza okubasoka singa



bakkirizza Katonda ne bakwata ekkubo eggolokofu, ne



bakkiriza Allah nga basuubira byeyabalagaanyisa mu nnyumba ey'enkomerero eri oyo gwe gyalongookera emirimugye era ne bawaayo kw'ebyo Allah byeyabawa ne babiwaayo kululwe mu makubo amalungi ago Allah g'ayagala era g'asiima, ye y'amanyi okumalirira kwabwe okulungi n'okubi era y'amanyi oyo asana okulunngamizibwa mubo, n'abeera nga amulunngamya era n'amuyigiriza ebituufu by'asaanidde okukola era amuwa okukola emirimu emirungi egyo gy'asiima.

Era Katonda y'amanyi oyo asana okufeebezebwa n'okugobebwa mu kusaasira kwe okw'ekitiibwa, n'oyo abeera agobeddwa okuva ku mulyango gwa Katonda mazima abeera aswadde era abeera afaafaaganiddwa kunsi ne kunkomerero".

Mazima okwewaayo kwo eri Katonda n'osiramuka –n'ojeemulukuka tekugenda kukuziyiza kukola kintu kyonna ky'oyagala oba ky'oyagala kulya mw'ebyo Allah byeyakukkiriza wabula ye Allah agenda kukusasula busasuzi buli mulimu gw'ogenda okukola kululwe nga onoonya akusiime, wadde nga omulimu ogwo gubadde mw'ebyo ebikugasa kunsi nga okweyongera kw'emmaali, oba okufuna ekitiibwa, wabula n'ekyo kyonna ky'okozesa mubikkirizibwa singa osalawo kukoma kw'ebyo byokka ebya Halaali ne weewala ebya Haraamu, ofunamu empeera n'okusasulwa, nga Omubaka w'Allah

Muhammad –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe-



bweyagamba nti: "ne mubwereere bw'omu kummwe mulimu empeera z'okusaddaaka, banne ne bamubuuza nti: Owange ggwe Omubaka wa Katonda, omu kuffe ayinza okumala obwagazibwe n'abufunamu empeera? N'addamu nti: mukiraba mutya singa obwagazi obumalidde awatakkirizibwa -muharaamu- tavunaanibwa? Nabwekityo bw'aba abumalidde awo awamukkirizibwa -muhalaali- afuna empeera".

Owange ggwe Omuntu! Mazima Ababaka ba Katonda bonna byebajja nabyo mazima mereere, era baatuusa Katonda kyeyayagala, ate omuntu mwetaavu nnyo eri okumanya amateeka ga Katonda, asobole okubeera mu bulamu buno nga amanyi ekimusaanidde okukola, ne kunkomerero alyooke abeera mu bagenda okwesiima, ng'Allah bw'ategeeza nti: (Abange mmwe abantu mazima Omubaka -Muhammad- abajjidde n'amazima okuva eri Omulezi wammwe, kale mukkirize ky'ekiruungi kyammwe, naye bwe munaaba muwakanyizza –mukimanye nti:- mazima byonna ebiri mu ggulu ne munsi by'Allah –y'abifuga- era Allah yavaddi naddi nga mumanyi Omutetenkanya) 4:170.

{يا أيها الناس قد جاءكم الرسول بالحق من ربكم فآمنوا خيراً لكم وإن تكفروا فإن لله ما في السموات

والأرض

299

وكان الله عليماً حكيماً} النساء/170.

Nate Allah ow'ekitiibwa ategeeza nti: (Bagambe –ggwe Muhammad- nti: abange mmwe abantu! Ddala amazima gabajjidde okuva eri omulezi wammwe -Allah-, kale oyo yenna anaalunngama mazima alunngama kulwa mwoyo gwe n'oyo anaabula mazima abula kulwagwo. –wabula- nze siri mukuumi kummwe –anabawaliriza okukkiriza oba okugaana okubula) 10:108.

{قل يا أيها الناس قد جاءكم الحق من ربكم فمن اهتدى فإنما يهتدي لنفسه ومن ضل فإنما يضل عليها وما أنا عليكم بوكيل} يونس/108.

Owange ggwe Omuntu! Mazima singa ojeemulukuka ne weewaayo eri Katondawo n'omugondera tewali gw'ogenda kugasa wabula omwoyo gwo gwokka, na bwekityo singa agaana okukkiriza n'omujeemera tolina gw'onokosa wabula omwoyo gwo gwokka. Mazima ye Allah Omulezi w'ebitonde byonna mugagga atalina bwetaavu bwonna eri baddube, obujeemu bw'abajeemu bonna tebulina kyebumukosa wadde n'akatono, wadde okumugondera kw'abakkiriza tekumugasa. Tagenda kujeemerwa wabula nga amanya era tagenda kugonderwa okujjako nga akkirizza, mazima

300

Allah yagamba nga Nabbiwe –Allah asse kuye ebyengera n'emirembe- bweyategeeza nga abijja kuye Omugulumivu nti: (Abange mmwe abaddu bange! Mazima nze ne'ziyizaako obulyazaamaanyi era ne mu mmwe nembuziyiza kale temulyazaamaanyagananga, abange mmwe abaddu bange! Mwenna mwabula okujjako oyo gwemba nnunngamizza kale munsabe obulunngamu mbalunngamye, abange mmwe abaddu bange! Mwenna muli bayala wabula oyo gwemba ndiisizzayekka kale munsabe eby'okulya mbaliise, Abange mmwe abaddu bange! Mwenna muli bukunya okujjako oyo gwemba nnyambazizza kale munsabe okubambaza mbambaze, abange mmwe abaddu bange! Mazima mmwe musobya emisana n'ekiro ng'ate nze nsonyiwa ebyonoono byonna kale munsabe okubasinyiwa mbasonyiwe, abange mmwe abaddu bange! Mazima mmwe temusobola kunkola kabi konna era temuyinza kungasa wadde n'akatono, abange mmwe abaddu bange! Mazima singa abaabakulembera n'abalisembayo mu mmwe, abantu n'amageege mwenna mubeera n'okutya -Katonda- nga okw'omusajja abasinga okutya mu mmwe, ekyo tekirina kyekyandyongedde mubufuzi bwange n'akatono, abange mmwe abaddu bange! Mazima singa abaabakulembera bonna n'abalisembayo mu mmwe abantu n'amageege babeera

ku bwonoonefu bw'omusajja asinga obwonoonyi ekyo tekyandikendezezza ku bufuzi bwange wadde n'akatono,



abange mmwe abaddu bange! Mazima singa abaabakulembera bonna n'abalisembayo mu mmwe abantu n'amageege basalawo nebayimirira mukifo kimu ne bansaba buli omu kubo byayagala, ne mbawa buli omu by'asabye ekyo tekirina kyekikendeeza kubyennina wabula ng'empiso bw'ekendeeza kumazzi g'ennyanja bw'eba eyingiziddwamu , abange mmwe abaddu bange! Emirimu gyammwe egyo gyemukola njibawandiikira mubitabo byammwe oluvunnyuma nengibasasulamu empeera –mu bwenkanya- kale oyo alisinngaana nga byeyakola birungi abeere nga yeebaza n'okumutendereza, n'oyo alisinngaana ekitali ekyo kale tabeeranga na muntu yenna gw'anenya wabula mwoyogwe –gwanenyanga. Mmaliriza n'okutenda Allah era amatendo gonna amalungi gage oyo omulezi w'ebitonde byonna.

Natemmusabaasseebyengera n'emirembekw'oyo asinga Bannabbi bonna n'Ababaka ekitiibwa,Nabbi waffe Muhammad ne ku Bantube ne ku Banne bonna na kubuli yenna anaamugoberera okutuusa kulunaku olwenkomerero .



EBIRI MUKITABO KINO:



# الإسلام أصوله ومبادؤه

تأليف
الدكتور: محمد بن عبد الله بن صالح السحيم
باللغة اللوغندية

ترجمة
آدم شعبان ويصوا

طبع ونشر

وزارة الشؤون الإسلامية والأوقاف والدعوة والإرشاد
المملكة العربية السعودية

# OBUSIRAAMU
# EMPISA ZA'BWO N'AMATEEKA

GA'BWO

KYAWANDIKIBWA
DR. MOHAMMAD ABDALLAH SWALEH ASSAHIM

KIVVUNUDDWA MULUGANDA

SH. ADAM SHA-ABAN WAISWA

KIKUBIDDWA MUKYAAPA NEKISAASANYIZIBWA MINISTRY Y'ENSONGA Z'OBUSIRAAMU N'OKUKOWOOLA N'OKULUNNGAMYA MU SAUDI ARABIA